**5.4. Korxonaning energetik faoliyatining barcha turlari bo‘yicha energiya samaradorlikni analitik sharhlash va baholash**.

Metrologik va termografik tekshirishdan keyin olingan yoki to‘plagan ma’lumotlarga ishlov berish, shuningdek korxonaning energetik faoliyatining barcha turlari bo‘yicha analitik sharhlash o‘tkaziladi. SHuningdek issiqlik-texnik, issiqlik-energetik va issiqlik texnologik uskunalar, issiqlikni generatsiyalaydigan qurilmalar, isitish va ventilyasiya, issiq suv ta’minoti, bug‘ ta’minoti, kondensatni to‘plash va qaytarish, elektr ta’minoti, sovuqlik ta’minoti, ikkilamchi energiya resurslardan foydalanish tizimlarining energiya samaradorligini baholash o‘tkaziladi. Bundan tashqari, energiyani tejash, yoqilg‘i, suv, elektr va issiqlik energiyasini hisobga olish bo‘yicha asosiy tavsiyalar va tadbirlarni ishlab chiqish bajariladi.

Mazkur bosqich quyidagilar:

• yoqilg‘i va barcha turdagi energiya tashuvchilar iste’molining amaldagi samaradorlik ko‘rsatkichlarini hisoblash;

• taqqoslasa bo‘ladigan sharoitlarda amaldagi va me’yoriy energiya samaradorlik ko‘rsatkichlarini taqqoslash;

• amaldagi ko‘rsatkichlarning me’yoriy qiymatlarga nomuvofiqligining sabablarini aniqlash va har bir ko‘rsatkich bo‘yicha alohida energiyani tejash salohiyatini aniqlash;

• uskunalar guruhlari, texnologik jarayonlar, yoqilg‘i va energiya tashuvchilarning turlari bo‘yicha YOER dan foydalanishni tahlil qilish natijalarini umumlashtirish;

• korxonaning issiqlik va eksergetik balansini tadqiq qilish va tuzish;

• YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha tashkiliy-texnik tadbirlarni ishlab chiqish va energiyani tejash tadbirlarini amalga oshirish uchu zarur bo‘ladigan ishlarni aniqlash;

• ishonchlilik, xavfsizlik, mehnatni muhofaza qilish, atrof-muhitni muhofaza qilish, yoqilg‘i va energiyaning sifati borasida amaldagi me’yoriy hujjatlarni bajarish bo‘yicha ishlab chiqilgan chora-tadbirlarni tahlil qilish;

• yoqilg‘i va barcha turdagi energiya tashuvchilarning tejalishini hisoblash;

• tadbirlarning iqtisodiy samaradorligiga ta’sir ko‘rsatuvchi boshqa omillarni miqdoriy baholash (ishonchlilik darajasi, ekspluatatsiya qiluvchi xodimlarning soni va boshqalar);

• tadbirlarni amalga oshirish bo‘yicha xarajatlar va mumkin bo‘lgan muddatlarni aniqlash;

• energiyani tejash bo‘yicha tadbirlarni amalga oshirishdan keladigan iqtisodiy samara va investitsiyalarning o‘zini oqlash muddatlarini hisoblashni o‘z ichiga oladi.

“Korxona” texnologik jarayonlar va energetik uskunalar bo‘yicha yoqilg‘i-energiya resurslarini sarflash me’yorlari bo‘yicha zaruriy ma’lumotlarni taqdim qiladi, YOERdan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha tadbirlar ro‘yxatini kelishadi.

“Energiya auditor”:

• amaldagi energiya samaradorlik ko‘rsatkichlarini hisoblashni bajaradi, ularning nomuvofiqligining sabablarini aniqlaydi va har bir ko‘rsatkich bo‘yicha YOER dan foydalanish samaradorligini oshirishga yo‘naltirilgan tadbirlarni ishlab chiqadi;

• “O‘ztexnazorat” bilan energiyani tejash salohiyatini aniqlash uslubini kelishadi;

• to‘plagan ma’lumotlar va metrologik va termografik tekshirish natijalariga ishlov berish natijalarini tahlil qilishni bajaradi;

• YOER dan foydalanishning samaradorlik ko‘rsatkichlarining amaldagi va me’yoriy qiymatlarini taqqoslashni o‘tkazadi;

• energiyadan foydalanishning samaradorlik ko‘rsatkichlarining amaldagi va me’riy qiymatlarining nomuvofiqligining sabablarini aniqlaydi

• uskunalar guruhlari, texnologik jarayonlar, yoqilg‘i va energiya tashuvchilarning turlari bo‘yicha YOER dan foydalanishni tahlil qilish natijalarini umumlashtiradi;

• korxonaning yoqilg‘i-energetika balansi va energetik pasportini tuzadi (yoki amaldagi energetik pasportga tuzatishlar kiritadi);

• YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha tashkiliy-texnik tadbirlarni ishlab chiqadi va energiyani tejash tadbirlarini amalga oshirish uchun zarur bo‘ladigan ishlarni aniqlaydi;

• ishonchlilik, xavfsizlik, mehnatni muhofaza qilish, atrof-muhitni muhofaza qilish, yoqilg‘i va energiyaning sifati borasida amaldagi me’yoriy hujjatlarni bajarish bo‘yicha ishlab chiqilgan tadbirlarni tahlil qilishni o‘tkazadi;

• yoqilg‘i va barcha turdagi YOER ning taklif qilingan tadbirlar amalga oshirilganda erishiladigan tejalishini baholashni amalga oshiradi, tadbirlarning iqtisodiy samaradorligiga ta’sir ko‘rsatuvchi boshqa omillarni miqdoriy baholashni o‘tkazadi;

• taklif qilingan energiyani tejash tadbirlarining qiymatini baholashni, ularni samaradorlik bo‘yicha ro‘yxatga olishni o‘tkazadi. “O‘ztexnazorat” tarmoqda foydalaniladigan hisoblash uslubilari va energiyadan foydalanishning me’yoriy tavsiflarining qiymatlarining muvofiqligini nazorat qilishni amalga oshiradi, energiyani tejash salohiyatini aniqlash natijalarini kelishadi.

**5.5. Kelishishlar bosqichi**.

Kelishishlar bosqichi asosan quyidagilar:

• yoqilg‘i-energetika balansi va energetik pasportning shakli va mazmunini kelishish;

• YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha taklif qilingan tadbirlarni tahlil qilish va hisobiy energetik va iqtisodiy samarani ko‘rsatish bilan ularni ro‘yxatga olish (kichik, o‘rtacha va katta xarajatli);

• hisobot hujjatlarini kelishish;

• hisobot hujjatlarini rasmiylashtirish va shartnoma bilan o‘rnatilgan tartibda ularni topshirishni o‘z ichiga oladi.

“Korxona” shartnoma shartlariga muvofiq hisobot hujjatlarini tasdiqlaydi, YOERdan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha tuzilgan tadbirlar ro‘yxatini kelishadi “Energiya auditor” shartnoma shartlariga muvofiq hisobot hujjatlari va energetik tekshiruvdan o‘tkazish materiallarini taqdim qiladi.

“O‘ztexnazorat”:

• energetik pasportni kelishadi;

• energiyani tejash bo‘yicha tadbirlar ro‘yxatini kelishadi;

• YOERdan foydalanishda aniqlangan kamchiliklarni bartaraf qilishga taqdimnoma beradi.

## 5.6. Energetik tekshiruvlar va energetik audit natijalarini rasmiylashtirish

1. O‘tkazilgan energetik tekshiruvlarning natijalari bo‘yicha “Energiya auditor” quyidagi:

- o‘tkazilgan energetik tekshiruv to‘g‘risida dalolatnoma (hisobot);
- YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish va yoqilg‘i va energiya ta’minotiga ketadigan xarajatlarni kamaytirish bo‘yicha tavsiyalar va tadbirlar;
- YOER dan foydalanishda buzilishlarni bartaraf qilish to‘g‘risida taqdimnoma hujjatlarшni rasmiylashtiradi va taqdim qiladi.

2. Energetik tekshiruvlar va energetik audit natijalari bo‘yicha “Energiya auditor” quyidagi hujjatlarni taqdim qiladi:

- o‘tkazilgan energetik audit to‘g‘risida dalolatnoma (hisobot);
- eksergetik, issiqlik va yoqilg‘i-energetik balans;
- YOERdan foydalanish samaradorligini oshirish, yoqilg‘i va energiya ta’minotiga ketadigan xarajatlarni kamaytirish bo‘yicha iqtisodiy asoslangan dastur;
- energetik pasport (va amaldagi pasportga o‘zgartirishlar).

3. Rasmiylashtiriladigan hujjatlar ro‘yxati o‘tkaziladigan tekshiruvlarning xarakteriga bog‘liq ravishda aniqlashtirilishi yoki o‘zgartirilishi mumkin.

4. “Energiya auditor” tomonidan YOERdan foydalanish samaradorligini oshirish bo‘yicha tavsiyalar va tadbirlarni ishlab chiqishda aniqlangan buzilishlarning sabablari, mavjud tejash zahiralarni ochib berilishi, ularni amalga oshirishga ketadigan xarajatlarni aniqlash, moddiy va pul qiymatida YOER ning prognozlanadigan tejalishini hisoblash bilan

texnik va tashkiliy energiyani tejash tadbirlari taklif qilinishi lozim. “Energiya auditor” ning tavsiyalari ishlayotgan uskunalarning ekologik tavsiflari va unumdorligi, texnologik jarayonlarning parametrlarini yomonlashtirmasligi, xodimlarning ishlab chiqarish sharoitlarining xavfsizlik va qulaylik darajasini, mahsulotning sifati va xavfsizligini pasaytirmasligi lozim.

5. O‘tkazilgan energetik tekshiruvlarning dalolatnomalari va hisobotlari va YOER dan foydalanishda buzilishlarni bartaraf qilish to‘g‘risida taqdimnomalar “Energiya auditor” tashkiloti rahbari tomonidan imzolanadi. Dalolatnomalar va hisobotlar imzolangandan keyin ularga tuzatishlar, o‘zgartirishlar va qo‘shimchalar kiritish ta’qiqlanadi. “Energiya auditor” ishlar tugagandan keyin bir hafta muddat ichida o‘tkazilgan energetik audit to‘g‘risida to‘liq hisobotni beradi.

6. “Energiya auditor” o‘zi tomonidan o‘tkazilgan va bajarilgan tekshirishlar, shuningdek berilgan tavsiyalarning sifati uchun ikki tomonlama shartnoma bilan belgilangan tartibda va O‘zbekiston Respublikasining amaldagi qonunchiligiga muvofiq javobgar bo‘ladi.

7. Dalolatnomalar va taqdimnomalarning mazmuni va mohiyati bo‘yicha kelishmovchiliklar yuzaga kelgan taqdirda yakuniy qarorni “Energiya auditor” tashkilotining rahbari qabul qiladi. “Korxona” bu holda o‘zining fikrini bildirishga haqli bo‘ladi, u dalolatnomaga ilova ko‘rinishida rasmiylashtiriladi. “Korxona” ning vakili imzo qo‘yishdan bosh tortgan taqdirda energetik tekshiruv dalolatnomasiga tegishli yozuv kiritiladi.

## 6. ENERGIYA AUDITNING TURLARI VA ULARNING TARKIBI

Energiya audit uning barcha namoyon bo‘lishlarida energiya oqimlarini o‘lchashni bildiradi:

- birlamchi yoqilg‘ining energiyasi;
- issiqlik ko‘rinishidagi energiya (bug‘, suv, havo);
- elektr enargiyasi;
- siqilgan havo;
- suv (texnik suv, ichimlik suvi, aylanma suv ta’minoti).




2.1-rasm. Energetik menejment sikli

***Energiya auditning obyektlari***

- Agregat
- Texnik tizim
- Texnologiya
- Bino
- Korxona

***Energiya auditning bosqichlari***

- Ma’lumotlarni to‘plash

- Ma’lumotlarni tahlil qilish
- Tavsiyalar

***Energiya auditlarning turlari/sinflari***

- “Tezkor ko‘rish” auditi (oddiy, dastlabki, namoyish qilish bilan, boshlan-oyoq)
- Umumiy audit (uzelli, to‘liq "uzelli" audit)
- Investitsion energetik audit (maksi-audit, batafsil audit, texnik va moliyaviy tahlil qilish bilan audit

***Keyingi harakatlar***

- energgiyani tejash tashkiliy tadbirlarini (odatda kam xarajatli) va kam xarajatli texnik tadbirlarni joriy qilish;
- energiyani tejash loyihasini amalga oshirish (o‘zini oqlash muddati 1 yilgacha va undan oshiq);
- investitsion loyihani joriy qilish (bir necha yilda qaytarish sharti bilan tashqaridan mablag‘larni jalb qilish);
- energetik menejment tizimini joriy qilish (energiyani tejash standart siklini ishga tushirish, uning uchun audit – start pozitsiyasi bo‘lib hisoblanadi).

*Energiya auditni bajarish – bu masalalarni uchta blokda had qilish demakdir:*

- **Birinchi blok – informatsion blok,** ma’lumotlarni to‘plash va energetik parametrlarni o‘lchashlarni bajarishni o‘z ichiga oladi.
- **Ikkinchi blok – analitik blok,** ishlarning uslubiyati va tavsiyalarni ishlab chiqishni belgilaydi.
- **Uchinchi blok - moliyaviy injiniring.**

Energetik auditni bajarishga bo‘lgan yondashuvlarga keladigan bo‘lsak, g‘arbda qabul qilingan atamalarga muvofiq quyidagi yondashuvlarni ajratish mumkin:

• **Yetakchi mahsulot yondashuvi** energiya auditorda mavjud bo‘lgan xususiy tajribaga tayanishni ko‘zda tutadi. Masalan, yorug‘lik texnikasini, chastotali yuritmalar, infraqizil isitgichlar, avtonom qozonxonalar sotadigan kompaniya uchun tipik misol.

• **Yetakchi tekshirish uslubi** murakkab auditorlik hisoblashlar, balanslar, tahlil qilish usullaridan foydalanishni ko‘zda tutadi (aynan ana shu yondashuvni ko‘rib chiqamiz).

• **Aralash yondashuv** – oldingi ikkita uslubning kompozitsiyasi bo‘lib hisoblanadi.

Qoidaga ko‘ra, professional auditorlar yetakchi mahsulot yondashuvidan foydalanmaydi.

O‘tkazish muddatlari bo‘yicha YOER iste’molchilarini energetik tekshiruvdan o‘tkazish quyidagilarga bo‘linadi:

a) dastlabki – ilgari energetik tekshiruvga o’tkazilmagan yoki energetik tekshiruvlar orasidagi tanaffus 5 yildan ko’p bo’lgan obyektlarga nisbatan o‘tkaziladi;

b) navbatdagi – joriy energiya samaradorlik ko‘rsatkichlarini oldingi energetik tekshirishda aniqlangan ko‘rsatkichlar bilan taqqoslash, ixtiyoriy setrifikatlashtirish tartibida YOER iste’molchilarini energiya resurslardan oqilona foydalanish va tejash borasida sertifikatlash, energetik pasportga o‘zgartirishlar kiritish va hokazo maqsadlarda rejali tartibda kamida 5 yilda bir marta, biroq kamida 2 yillik tanaffus bilan o‘tkaziladi;

v) navbatdan tashqari – YOER iste'molchisida iste'mol qilish hajmlari oshganligi, YOER dan foydalanish samaradorligi pasayganligi, mahsulotning tannarxi va unda yoqilg'i tarkib toptiruvchining oshganligi, atmosferaga zararli chiqindilar miqdorining oshganligi aniqlangan taqdirda, shuningdek YOER iste'molchisi YOER dan foydalanish bilan bog'lanadigan imtiyozlarni taqdim qilishni so'rab davlat hokimiyat organlariga murojaat qilgan taqdirda, YOER ning topilgan texnologik yo'qolishlari va tariflarning asoslanganligini tekshirishda, shuningdek ularning tarkib topuvchilarini baholashda, iste'mol qilinadigan YOER miqdoridan qat'iy nazar foydalaniladigan yoqilg'ining turi o'zgarganda, YOER ga bo'lgan ehtiyoj rejali tekshirishlar natijasida o'rnatilgan qiymatdan 25% dan oshiqqa oshganda o'tkaziladi;

g) asosiy energiya iste'mol qiluvchi uskunalar uchun (iste'mol qilinadigan YOER turidan 5% dan oshiq iste'mol qiladigan) ekspluatatsiyadan oldingi – energiya samaradorlikning dastlabki tavsiflarini, ularning pasport ko'rsatkichlari, loyiha ko'rsatkichlari va me'yoriy ko'rsatkichlarga muvofiqligini aniqlash uchun YOER iste'molchisi uskunalarni ekspluatatsiya qilishni boshlashidan oldin yoki ekspluatatsiya qilishni boshlagan paytda o'tkaziladi.

Generatsiyalaydigan uskunalar va energiya ta'minoti tizimi tarkibidagi uskunalar uchun – u almashtirilganda, mukammal ta'mirlanganda, ekspluatatsiya qilish sharoitlari va holatlari o'zgarganda o'tkaziladi.

O'tkaziladigan ishlarning hajmlari bo'yicha YOER iste'molchilarini tekshiruvdan o'tkazish quyidagilarga bo'linadi:

a) tezkor-tekshiruv qisqartirilgan dastur bo'yicha, qoidaga ko'ra, asbob uskunalaridan minimal foydalanish bilan yoki foydalanmasdan o'tkaziladi

va o‘tkazish hajmi va vaqti bo‘yicha chegaralangan xarakterga ega bo‘ladi. Bunda barcha turdagi YOER yoki ulardan biridan (elektr yoki issiqlik energiyasi, qattiq, suyuq yoki gazsimon yoqilg‘i), ikkilamchi energiya resurslardan foydalanish, alohida guruh uskunalarining (alohida agregatning) faoliyatining samaradorligini baholash, yoki alohida energiya samaradorlik ko‘rsatkichlarini baholash va hokazolar amalga oshirilishi mumkin;




2.2-rasm. Energetik auditni bajarish chizmasi

b) to‘liq energetik tekshiruvdan o‘tkazishda to‘liq O‘lchov-asboblari bilan tekshirishlarda korxona va tashkilot tomonidan iste’mol qilinadigan barcha turdagi YOER va suvdan, shuningdek ikkilamchi energiya resurslardan foydalanish samaradorligini baholash amalga oshiriladi. To‘liq energetik tekshiruvni o‘tkazishda asboblar bilan o‘lchashlar o‘tkaziladi, ularning zaruriy hajmi energiya auditor tomonidan va kelishilgan to‘liq energetik tekshiruvdan o‘tkazish dasturi bilan belgilanadi. Agar obyektda ilgari to‘liq energetik tekshiruv o‘tkazilgan bo‘lsa, u holda navbatdagisini o‘tkazishda avval berilgan tavsiyalar va taqdimnomalarning bajarilishi tekshiriladi, korxona va tashkilotning oxirgi energetik tekshiruvdan keyingi davrdagi faoliyati tahlil qilinadi va tegishli hujjatlar rasmiylashtiriladi (o‘tkazilgan energetik tekshirish to‘g‘risida hisobot, energetik pasport, YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish, yoqilg‘i va energiya ta’minotiga ketadigan xarajatlarni kamaytirish, energiyani tejash tadbirlarini joriy qilish bo‘yicha dastur (tadbirlar));

v) majmuaviy tekshiruvlar – o‘zida turli maqsadlarni birlashtiradigan va tekshirishlarning har xil turlarini birlashtiradigan tekshiruvlardir (energetik va ekologik, energetik va ixtiyoriy sertifikatlashtirish tartibida sertifikatlash va hokazolar);

g) texnologik jarayonlarni tekshirish. Bajariladigan ishlarning maqsadlariga bog‘liq ravishda energetik tekshirish turlarining har qanday kombinatsiyalariga yo‘l qo‘yiladi.

**6.1. Energetik tekshiruv darajalari**

Energiya tadqiqotlarini o‘tkazish amaliyotining vazifalari quyidagilar:

• korxonada energiyadan foydalanishning haqiqiy holatini baholash;

• yoqilg‘i-energetika resurslarini yo‘qotish sabablari va qiymatlarini aniqlash;

• ishlab chiqarish jarayonlari va inshootlarida energiya sarfining oqilona miqdorini aniqlash;

• yoqilg‘i va energiyani tejash zahiralarini aniqlash va baholash;

• yoqilg‘i-energetika resurslari yo‘qotishlarini kamaytirishga qaratilgan chora-tadbirlar rejasini ishlab chiqish energiya auditini uch turga bo‘lish kerakligini ko‘rsatadi: dastlabki energiya auditi (oldindan tekshirish); birinchi darajali energiya auditi; energiya texnologiyalari tizimlarini va umuman sanoat korxonasini mukammal ekspertizadan o‘tkazish (ikkinchi darajadagi energiya auditi)dan iborat.

### 6.1.1. Dastlabki audit o‘tkazish

Ixtiyoriy asosda energiyadan foydalanish samaradorligini oshirish muammosini hal qilmoqchi bo‘lgan tashkilotlarning dastlabki auditining asosiy maqsadi u yoki bu darajadagi energiya auditini o‘tkazish zarurligini aniqlashdan iborat. Buning uchun energiya resurslari (yoqilg‘i, elektr, issiqlik, suv va boshqalar) uchun moliyaviy xarajatlarning korxona umumiy xarajatlaridagi ulushi baholanadi va bu ulushning oxirgi ikki-uch yil ichida o‘zgarish dinamikasi aniqlanadi.

Dastlabki audit bosqichida u yoki bu darajadagi energiya auditini o‘tkazish zarurligini baholash muayyan (ishlab chiqarilgan mahsulot birligiga) energiya iste’moli qiymatlarini turli korxonalarda olingan o‘rtacha statistik ko‘rsatkich bilan solishtirish orqali, o‘xshash texnologiyadan foydalangan holda bir xil turdagi mahsulotni ishlab

chiqarish yoki ishlab chiqarish tannarxidagi energiya resurslariga sarflangan moliyaviy xarajatlar ulushini hisoblash yo‘li bilan amalga oshiriladi.

Mamlakat iqtisodiyotining hozirgi holatiga nisbatan quyidagi tavsiyalardan foydalanish mumkin: agar energiya xarajatlarining ulushi 5...10% bo‘lsa, u holda energiya auditi hali o‘tkazilmasligi mumkin; energiya xarajatlarining ulushi 11...15% gacha ko‘tarilganda, energiya auditini o‘tkazish maqsadga muvofiq bo‘ladi; ulushning 16 ... 20% yoki undan ko‘proq oshishi shoshilinch energiya auditini talab qiladi.

Muhandislik nuqtai nazaridan, ishlab chiqarish birligiga o‘ziga xos energiya iste’moli qiymatlarini (o‘rtacha statistik, standartlashtirilgan va haqiqiy) solishtirish ko‘proq samarali hisoblanadi.

Dastlabki audit bosqichida korxonaning asosiy xarakteristikalari - mahsulot assortimenti, iste’mol qilinadigan energiya resurslari tarkibi, ishlab chiqarish tuzilmasi, xodimlar soni, asosiy jihozlar va binolarning tarkibi, ish holati; boshqaruv tuzilmasi, mahsulotlar tannarxidagi energiya iste’moli komponentining qiymati to‘g‘risidagi Ma’lumotlar va boshqalar aniqlanadi.

Dastlabki audit energiya iste’moli tuzilishi va samaradorligini dastlabki tahlilini, shuningdek, mukammal energiya auditini o‘tkazish dasturi loyihasini o‘z ichiga olgan qisqa hisobotni yozish bilan yakunlanadi.

### 6.1.2. Birinchi darajali energetik tekshiruv

Birinchi darajali energiya auditi energiya xarajatlari tarkibini va energiyadan foydalanish tarkibini aniqlash; korxona rahbariyatiga energiyani tejash imkoniyatlarini aniqlash va ishonchli tarzda namoyish

etish; energiya resurslaridan nooqilona yoki isrofgarchilik bilan foydalaniladigan hududlarni aniqlash; kelajakdagi ishlarga ustuvor ahamiyat berish; mukammal tekshiruv o‘tkazishning maqsadga muvofiqligini aniqlash va korxona rahbariyatiga isbotlash maqsadlarga ega.

Birinchi darajali energiya tekshiruvi:

- korxona tashkilotning jamlanma xarajatlarida energiya xarajatlarining ulushini baholash (elektr energiyasi, issiqlik energiyasi, yoqilg‘i, suv);
- oxirgi 2-3 yilda xarajatlardagi ulushning dinamikasini baholash;
- energiya xarajatlarning tuzilishi va energiyadan foydalanishning tuzilishini baholash;
- energiyani tejash salohiyatini baholash;
- energiya resurslar nooqilona sarflanadigan bo’limlarni aniqlash;
- energiyani tejash loyihalarini amalga oshirish yo‘nalishlarini aniqlashni o‘z ichiga olishi kerak.

Birinchi darajali energetik tekshiruvni o‘tkazishda:

- korxona va tashkilot bilan tanishish, korxona va tashkilotda mavjud bo‘lgan – energetik tekshiruv uchun foydali bo‘ladigan ma’lumotlarni to‘plash va tahlil qilish;
- korxona va tashkilotda mumkin bo‘lgan energiyani tejash salohiyatini aniqlash ishlarini amalga oshirish zarur bo‘ladi.

Birinchi darajali energetik tekshiruvni bajarish natijalari bo‘yicha quyidagilar:

1) birlamchi ma’lumotlarni to‘plash;

2) korxona va tashkilotning energiyani tejash ko‘rsatkichlarini tahlil qilish;

3) energetik tekshirishdan o‘tkaziladigan strukturaviy obyektlarni tanlash;

4) birlamchi energetik tekshiruvdan o‘tkazishning asosiy yakunlari bo‘yicha xulosani tayyorlash amalga oshirilishi lozim.

**Birlamchi ma’lumotlarni to‘plash.**

Birinchi darajali energetik tekshiruvda olingan barcha ma’lumotlar ijrochining namunaviy so’rovnoma formalarida tegishli hujjatlar bilan qayd qilinishi lozim.

Tekshirishda ma’lumot manbalari quyidagilar bo‘lib hisoblanadi:

- rahbariyat va texnik xodimlar bilan suhbatlar va ularni anketalashtirish;
- energiya ta’minoti va energiya resurslarni hisobga olish chizmalari;
- energiya resurslarni tijorat va texnik hisobga olish bo‘yicha hisobot hujjatlari;
- energiya resurslarni yetkazib beruvchilarning hisob-varaqalari;
- sutkalik, haftalik va oylik yuklama grafiklari;
- ishlab chiqarilgan mahsulot hajmlari, narxlar va tariflar bo‘yicha ma’lumotlar;
- texnologik va yordamchi uskunalarga texnik hujjatlar (texnologik chizmalar, spetsifikatsiyalar, holat kartalari, reglamentlar va hokazolar);
- ta’mirlash, shaylash, sinovlardan o‘tkazish va energiyani tejash tadbirlari bo‘yicha hisobot hujjatlari;

- istiqbolli dasturlar, har qanday texnologik va tashkiliy takomillashtirishga korxona va tashkilotni rivojlantirish rejasi bilan tasdiqlangan loyiha, TIA hujjatlari.

Tekshiriladigan obyekt to‘g‘risidagi birlamchi ma’lumotlarning tarkibiga quyidagilar kirishi lozim:

- korxona to‘g‘risida umumiy ma’lumotlar;
- joriy va bazaviy yilda energiyadan foydalanish va mahsulot ishlab chiqarish bo‘yicha amaldagi hisobot hujjatlari (oylar bo‘yicha);
- asosiy energotexnologik uskunalarning ro‘yxati;
- qurilmalarning texnik va energetik tavsiflari;
- korxona va tashkilotda foydalaniladigan energiya tashuvchilarning texnik-iqtisodiy tavsiflari;
- podstansiyalar, issiqlik-suv ta’minoti, siqilgan havo, yoqilg‘i ta’minoti manbalari to‘g‘risida ma’lumotlar.

Birinchi darajali energetik tekshiruvni bajarishda quyidagi pozitsiyalar bo‘yicha korxona va tashkilotning energetik-iqtisodiy ko‘rsatkichlarini tahlil qilish bajariladi:

- oxirgi 2-3 yil uchun mahsulot ishlab chiqarishning miqdoriy tavsiflari (oylar bo‘yicha);
- mahsulot xizmatlarning tannarxi, jumladan tekshiruvni o‘tkazish vaqtida yoqilg‘i, elektr va issiqlik energiyasi, suvga ketadigan xarajatlar;
- mahsulotning energiya sig‘imi;
- oylar bo‘yicha mahsulotning solishtirma energiya sig‘imi;
- oylar bo‘yicha mahsulotning asosiy turlariga solishtirma energiya resurslar sarflari;

- korxona va tashkilotda xodimlarning, jumladan ishlab chiqarish va boshqaruv xodimlarining, energiya xizmati xodimlarining yillik o‘rtacha soni.

Shuningdek umumiy iste’molda qaysi energiya resurslarning ulushi katta ekanligi aniqlanadi. Energiya iste’moli to‘g‘risidagi ma’lumotlar korxona va tashkilotda turli energiya resurslarning iste’mol qilinish ulushi va ularga ketadigan xarajatlarni ko‘rsatishi lozim. Narxlar bo‘yicha ma’lumotlar yoqilg‘i birligining narxi va tarifini (agar yoqilg‘idan foydalanilsa) ko‘rsatishi lozim. SHuningdek narxni tarkib topuvchilar va narxlardagi farqlar ko‘rsatilishi lozim. Energiya resurslarga tariflarning tuzilishlarini ko‘rib chiqishda pirovardida korxona va tashkilot energiya resurslarga qancha haq to‘lashini belgilaydigan barcha omillar, yil davomida narxlarning o‘zgarishi, tarifning tuzilishi, differensiallangan tarif stavkalari, jarima to‘lovlari va boshqa to‘lovlar hisobga olinishi lozim. Elektr enargiyasini tejash salohiyatini baholash uchun quyidagi ma’lumotlarni tahlil qilishni bajarish zarur bo‘ladi:

- elektr energiyasining har bir kirishining quvvati;
- ulangan yuklamaning to‘liq quvvati;
- sutkalik va yillik yuklamaning profillari;
- quvvat koeffitsientining o‘rtacha kattaligi;
- reaktiv quvvatni kompensatsiyalash qurilmalarining ish holati;
- energiya iste’molining umumiy tuzilishi (dvigatellar, yoritish, texnologik jarayonlar va boshqalar).

Energiya resurslardan foydalanish samaradorligini baholash va taqdim qilingan ma’lumotlar ko‘rgazmali bo‘lishi uchun solishtirma xarajatlarning har xil turlarini olish mumkin:

- energetik resurs va energiyaning o‘rtacha narxi;
- eng yuqori narx;
- foydali energiya birligining narxi va hokazolar.

Energetik tekshiruvning birinchi bosqichining oxirida ijrochi korxona va tashkilot, asosiy texnologik jarayonlar to‘g‘risida tasavvurga va quyidagi ma’lumotlarga ega bo‘lishi lozim:

- korxona va tashkilotning energiya resurslari, suv, oqova va kanalizatsiyaga xarajatlarining umumiy qiymati;
- xarajatlarning energiya tashuvchilar bo‘yicha tuzilishi;
- iste’mol qilish va qiymatlardagi mavsumiy o‘zgarishlar;
- har bir energiya resursga narxlarning tuzilishi.

Ushbu ma’lumotlar korxona va tashkilotda energiyadan foydalanish borasida tarkib topgan joriy vaziyatning yaqqol manzarasini olish va keyingi ishlarning ustuvor yo‘nalishlarini aniqlash imkonini beradi.

### 6.1.3. Ikkinchi darajali energetik tekshiruv

Ikkinchi darajadali energetik tekshiruvning maqsadlari quyidagi: nafaqat hududlarni, balki energiya tejashning aniq imkoniyatlarini aniqlash; energiya tejovchi loyihalarni amalga oshirish imkoniyatlarini topish; ularning samaradorligini ekspert baholash; energiyadan oqilona foydalanish va energiyani tejash bo‘yicha tavsiyalar va texnik echimlarni bitta tizimga birlashtirish; korxonada energiya tejashni amalga oshirishning uzoq muddatli kompleks rejasini tayyorlash uchun

zarur shart-sharoitlarni yaratish; energiya pasportini rasmiylashtirishdan iborat.

Ikkinchi darajali energetik tekshiruv quyidagilarni o‘z ichiga olishi lozim:

- energiya tejamkor loyihalarni ishlab chiqish;
- tavsiya qilingan loyihalarning samaradorligini joriy qilish uchun texnik-iqtisodiy baholash;
- energiya tejamkor loyihalarni amalga oshirish majmuaviy dasturini ishlab chiqish;
- tekshiriladigan obyektning energetik pasportini ishlab chiqish.

Ikkinchi darajali energetik tekshiruvning maqsadlari quyidagilar bo‘lib hisoblanadi:

- har bir energiya resurs uchun iste’mol qilish hajmlari va xarajatlari bo‘yicha ko‘proq ahamiyatga molik iste’molchilarni aniqlash;
- har bir energiya resursi iste’molini asosiy iste’molchilar bo‘yicha taqsimlash (energetik balanslarni ishlab chiqish);
- energiya resurslari iste’molini kamaytirish bo‘yicha tadbirlarni ishlab chiqish.

Qo‘yilgan maqsadlarga erishish uchun quyidagilarni bajarish zarur bo‘ladi:

1) korxona va tashkilotni mukammal tekshirishni o‘tkazish.

2) texnologik jarayonlarning chizmalarini tuzish.

3) asosiy energiya iste’molchilari ro‘yxatini tuzish.

4) asosiy energiya iste’molchilarining har birining energiya iste’molini hisoblashni bajarish.

5) asosiy iste’molchilarning ishlashini tahlil qilish.

Ikkinchi darajadali energetik tekshiruvi maqsadlariga erishish uchun barcha turdagi energiya manbalarining haqiqiy energiya iste’moli holatiga miqdoriy va sifat jihatidan baho berish va hisob-kitoblardan foydalangan holda energiya resurslarining taxminiy standart iste’molini aniqlash kerak. Haqiqiy va hisoblangan me'yoriy energiya iste’moli o‘rtasidagi farq energiya tejash zahirasining asosiy miqdorini tashkil qiladi. Energiya yuklamalarini qoplash uchun ikkilamchi energiya resurslaridan foydalanish energiya tejash zahirasini oshiradi.

**Texnologik jarayonning chizmasi**

Texnologik jarayonning chizmasi materiallar boshlang‘ich holatdan tayyor mahsulotgacha ketma-ket o‘tadigan asosiy bosqichlarni ko‘rsatadigan diagramma bilan taqdim qilinadi. Chizmada energiya resurslarni berish va ulardan foydalanish joylari, texnologik jarayonda materiallarni qayta ishlash, chiqindilarni utilizatsiyalash joylari ko‘rsatilishi lozim. Mazkur bosqichni amalga oshirishda texnologik jarayonlarning chizmalarini o‘rganish va korxonani aylanib chiqish yo‘li bilan asosiy energiya tashuvchilarning iste’molchilarini aniqlash zarur bo‘ladi.

**Energetik oqimlarni baholash**

Tekshiriladigan obyektda energetik resurslar iste’moli balansining olingan hisobiy ma’lumotlarini aniqlashtirish uchun mavjud energiya resurslar oqimlarini baholashni amalga oshirish zarur bo‘ladi. Energetik oqimlarni baholash quyidagi manbalardan olinadigan ma’lumotlardan foydalanish bilan bajarilishi lozim:

- mavjud energiya tashuvchilarni hisobga olish tizimlari;

- O‘lchov-asboblari bilan tekshirishlarni o‘tkazish uchun mo‘ljallangan maxsus ko‘chma uskunalar;

- foydalaniladigan uskunalarning loyiha ma’lumotlari;

- quvurlar tarmoqlarining diametrlari bo‘yicha maksimal oqimlar to‘g‘risida ma’lumotlar.

**Energiya resurslar iste’moli balanslari**

Energiya iste’moli balanslari korxonaning tuzilishiga muvofiq ishlab chiqiladi. Iste’mol balansini tahlil qilishda quyidagilar amalga oshiriladi:

- energiyadan foydalanishning amaldagi holatini baholash;

- energiya resurslarning yo‘qolishlarining sabablari va qiymatlarini aniqlash;

- ishlab chiqarish jarayonlari va qurilmalarida energiya resurslarni iste’mol qilishning oqilona miqdorlarini aniqlash;

- har xil turdagi energiya resurslarni iste’mol qilishni hisobga olish va nazorat qilish tizimini takomillashtirishga qo‘yiladigan talablarni aniqlash. Tekshiruv natijalari bo‘yicha tasdiqlangan shaklda korxonaning energetik pasporti rasmiylashtiriladi. Pasport energetik tekshiruvni o‘tkazishga buyurtma bergan shaxsga beriladi. Ko‘p xonadonli uyni energetik tekshiruv natijasida tuzilgan pasportni uni tuzgan shaxs ko‘p xonadonli uydagi xonadonlarning egalariga yoki ko‘p xonadonli uyni tasarruf qilish uchun mas’ul bo‘lgan shaxsga berishi lozim. Energetik tekshirish natijalari bo‘yicha tuzilgan energetik pasport quyidagi:

- foydalaniladigan energetik resurslarni hisobga olish asboblari bilan jihozlanganlik to‘g‘risida;

- foydalaniladigan energetik resurslarning hajmi va uning o‘zgarishi to‘g‘risida;

- energetik samaradorlik ko‘rsatkichlari to‘g‘risida;

- berilgan energetik resurslarning yo‘qolishlarining qiymati to‘g‘risida (energetik resurslarni berishni amalga oshiradigan tashkilotlar uchun);

- energiyani tejash salohiyati to‘g‘risida, jumladan energetik resurslarni natural qiymatda mumkin bo‘lgan tejash to‘g‘risida;

- energiyani tejash va energetik samaradorlikni oshirish bo‘yicha tiplashgan tadbirlar ro‘yxati to‘g‘risidagi ma’lumotlarni o‘z ichiga olishi lozim.

### 6.2. Turli obyektlarni energiya auditdan o‘tkazishning o‘ziga xos xususiyatlari

Energiya auditni o‘tkazish uslubiyati hamma obyektlar uchun bir xil, biroq tekshiruvni o‘tkazishda tekshiriladigan obyektlarning o‘ziga xos xususiyatlarini hisobga olish zarur bo‘ladi:

**Noturar-joy binolari**

Ularning samaradorligini aniqlash uchun energiyani tejash bo‘yicha barcha tadbirlarni bir-biri bilan to‘liq taqqoslash zarur bo‘ladi, chunki ularni oddiy yig‘indisi amaldagi natijalarga qaraganda yuqori natijalar olinishiga olib kelishi mumkin. Bu noturar-joy binosiga alohida xonalarning jamlanmasi sifatida qarash mumkin emasligi tufayli sodir bo‘ladi. Masalan, bunday binolarda havo massalarining barcha oqimlarini hisobga olishning iloji yo‘q, binoning turli tizimlarining bir-biriga prognoz qilib bo‘lmaydigan ta’siri vujudga keladi. Bunga isitish va ventilyasiya tizimlarining o‘zaro ta’sirini misol qilib ko‘rsatish

mumkin. Amaldagi energiya iste’moli parametrlarini resurslardan foydalanish bo‘yicha yo‘l qo‘yiladigan me’yorlar bilan taqqoslash ham yaxshi natijalarni beradi. Turli xonalarning yoritilganligini tekshirish va energiyani tejash bo‘yicha tadbirlarni qo‘llash – datchiklar o‘rnatish, yoritish me’yorlariga muvofiq yoritgichlar sonini kamaytirish bunga yaqqol misol bo‘lib xizmat qila oladi.

**Turar-joy binolari**

**Tekshirishni** o‘tkazish va energiyani tejash tadbirlarini ishlab chiqishning o‘ziga xos xususiyati energiyani passiv tejash tadbirlarini qo‘llash bo‘lib hisoblanadi. Bunga binoning devorlari va chordoqlarini issiqtish hisobiga issiqlik yo‘qolishlarini kamaytirish misol bo‘la oladi. Qoidaga ko‘ra, qurilganiga 10 yil va undan ko‘p bo‘lgan binolarda isitishga ketadigan energiya sarflari zamonaviy qilib yangi qurilgan binolarga qaraganda 1,5-2 martaga oshiq bo‘ladi. Barcha individual hisobga olish asboblari va energiya ta’minoti bo’limlarini o‘tkazishning o‘ziga xosligi albatta tekshiriladi, mazkur tizimlarning holatiga alohida e’tibor qaratiladi.

**Sanoat korxonalari**

Energetik tekshiruvni o‘tkazishni reglamentlaydigan hujjatlar bor bo‘lishiga qaramasdan auditni o‘tkazishda konkret uslublar bo‘lishi mumkin emas, har bir korxonani tekshirish individual bo‘ladi. Sanoat korxonasini energiya auditdan o‘tkazishning xususiyati energetik resurslardan foydalanishning oqilonaligini, energiya resurslarning oqimlari va taqsimlanishini aniqlashdan tashkil topadi. Shuni unutmaslik kerakki, ko‘pincha korxonalar qisman energiya ishlab chiqaruvchilar

bo‘lib hisoblanadi, shu sababli barcha mavjud energetik resurslarni oqilona taqsimlash va foydalanishga alohida e’tibor qaratiladi.

**Issiqlik ta’minoti tizimlari**

Issiqlik ta’minoti tizimlarini energetik tekshiruvdan o‘tkazishning o‘ziga xos xususiyati tizimning o‘zining hajmi nisbatan katta ekanligidan iborat. Tekshiruvda tizimda energiya tashuvchini transportirovka qilishda vujudga keladigan issiqlik yo‘qolishlariga va amaldagi yo‘qolishlarni minimal mumkin bo‘lgan qiymatga keltirishga alohida e’tibor qaratiladi. Minimal mumkin bo‘lgan qiymat me’yoriy qiymatlardan anchagina past bo‘lishi mumkin.

**Qozonxonalar**

Qozonxonalar energiya iste’molini aniqlashda yuqori murakkablikka ega bo‘lgan obyektlar bo‘lib hisoblanadi. Issiqlikni ishlab chiqarish va obyektning o‘z ehtiyojlari uchun energiya samaradorlikni alohida tekshirish zarur bo‘ladi. Energetik tekshiruvni o‘tkazishda ma’lum bir uslubiyatlar issiqlik energiyasini ishlab chiqarishga ketadigan xarajatlarni optimallashtirish va obyektning faoliyat ko‘rsatishining samaradorligini oshirish imkonini beradi.

## 7. ENERGETIK TEKSHIRUVLARINI O‘TKAZISHNI USLUBIY TA’MINLASH

Energetik tekshirish energetik tekshiruvlarni o‘tkazishga ruxsatnomaga ega bo‘lgan shaxs bilan YOER ni iste’mol qiladigan obyektning egasi (yoki uning vakili) o‘rtasida tuziladigan shartnomalarga asosan o‘tkaziladi. Energetik tekshiruv (energiya audit) tekshiriladigan obyektning xususiyatiga mos keladigan uslubiy

hujjatlarga muvofiq o‘tkaziladi. Energetik tekshiruvni boshlashdan oldin energiya auditor tanlangan uslubiyatga muvofiq energetik tekshiruvni bajarish dasturini tuzadi va uni tekshiriladigan korxonaga tasdiqlatadi. Energetik tekshiruvni boshlashdan oldin unda tekshirish o‘tkaziladigan korxona bo‘yicha farmoyish yoki buyruq bilan ishlarni umumiy tashkil qilish uchun javobgar shaxs tayinlanadi. Buyruqda (farmoyishda) quyidagilar ko‘rsatiladi:

- energetik tekshiruvni o‘tkazish to‘g‘risida farmoyishning (buyruqning) raqami va sanasi;
- energetik tekshiruvni o‘tkazishning huquqiy asoslari, jumladan, ularning talablariga rioya qilish tekshirishga tortilishi lozim bo‘lgan me’yoriy huquqiy hujjatlar;
- ko‘rsatilgan ishlarni o‘tkazishga buyurtmachi;
- uning obyektlarida energetik tekshirish o‘tkaziladigan YOER iste’molchisining rekvizitlari;
- energetik tekshiruvning mavqsadlari, vazifalari va turi, energetik tekshiruvni o‘tkazadigan tashkilot va energiya auditorlar;
- energetik tekshiruvni (energiya audit) o‘tkazishning rejalashtirilayotgan muddatlari;
- energiya auditni o‘tkazish davri uchun YOER iste’molchisining mas’ul vakillari, vakolatlar sohalarini ko‘rsatish bilan.

Energetik tekshiruvni o‘tkazishga tayyorgarlik ko‘rishda quyidagilar bajariladi:

- energetik tekshiruvning turini aniqlash maqsadida korxona, energiya ta’minoti tizimlari, uskunalar, ularning ish holatlari to‘g‘risida ma’lumotlarni to‘plash va tahlil qilish;

- O‘lchov-asboblari bilan tekshirish hajmlarini aniqlash;
- hujjatli va O‘lchov-asboblari bilan tekshirish bo‘yicha ishlarni tahlil qilish va kelishish.

Olingan ma’lumotlar asosida energetik tekshiruvni o‘tkazishga texnik topshiriq, uning taqvim rejasi va o‘tkazish dasturi ishlab chiqiladi va buyurtmachi va YOER iste’molchisi bilan kelishiladi, shuningdek energetik tekshiruvni o‘tkazishga shartnoma tuzish uchun hujjatlar rasmiylashtiriladi. Energetik tekshiruvlarning natijalari bo‘yicha quyidagi hujjatlar rasmiylashtiriladi:

- qilingan ishlar to‘g‘risida hisobot – O‘lchov-asboblari bilan tekshirish natijalari, hisoblash materiallari, yoqilg‘i-energetika balansini ko‘rsatish bilan;
- energetik pasport;
- tekshiriladigan korxona (tashkilot) uchun YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish, yoqilg‘i va energiya ta’minotiga ketadigan xarajatlarni kamaytirish, energiyani tejash tadbirlarini joriy qilish bo‘yicha dastur (takliflar).

Energetik tekshiruv natijasida tashkilotda YOER dan foydalanish samaradorligiga baho beriladi, ulardan foydalanishda aniqlangan buzilishlar va kamchiliklarning sabablari ochib beriladi, mavjud YOER ni tejash zahiralari aniqlanadi, natural qiymat va pul qiymatida prognozlanadigan tejashni ko‘rsatish va ularni amalga oshirish qiymatini ko‘rsatish bilan texnik va tashkiliy energiyani tejash tadbirlari taklif qilinadi. YOER dan foydalanish samaradorligi ko‘rsatkichlarini bilvosita baholashga yo‘l qo‘yilmaydi. Energiyani tejash va YOER dan samarali foydalanish bo‘yicha tavsiyalar uskunalar va texnologik jarayonlarning

ekologik tavsiflari, xodimlarning xavfsiz va qulay ishlash darajasi, mahsulotning sifati va xodimlarning xavfsizligini pasaytirishi mumkin emas. Ular uchun YOER ni iste'mol qilish yoki yo'qolishlarni tartibga solish tartibi o'rnatilgan tashkilotlarda energetik tekshirishni (energiya audit) o'tkazish davomida tartibga solinadigan ko'rsatkichning amaldagi ehtiyojlarga muvofiqligi va bu kattaliklarning asoslanganligi tekshiriladi.

Energetik tekshirishni (energiya audit) o'tkazishda YOER iste'molchisi quyidagilarni bajaradi:

- energetik tekshiruvlarni o'tkazishga ruxsatnomasi bor xodimlarning tekshiriladigan obyektlarga erkin kirishini ta'minlaydi;
- energetik tekshiruvni o'tkazishga ko'maklashadi (jumladan, kerakli xodimlarni ajratish bilan);
- energiya auditorga, agar bu uskunalarni xavfsiz ekspluatatsiya qilish talablariga zid bo'lmasa, talab qilinadigan o'lchashlarni o'tkazishga ko'maklashadi.

Energetik tekshirishni o'tkazishda YOER iste'molchisi quyidagilar:

- zaruriy texnik va texnologik hujjatlar (energetik kommunikatsiyalarning ijrochi chizmalari, yoqilg'i va energiyadan foydalanadigan texnika va uskunalar to'g'risida ma'lumotlar, shuningdek YOER ni tashish, saqlash va berishda foydalaniladigan texnika va uskunalar, YOER ni hisobga olish asboblari to'g'risida ma'lumotlar, holat kartalari va hokazolar);
- YOER ni iste'mol qilish va ulardan foydalanish to'g'risida ma'lumotlar;

- amaldagi qonunchilik va energetik tekshiruvlarni o‘tkazish dasturlariga muvofiq – korxonaning moliyaviy-xo‘jalik faoliyati bo‘yicha hujjatlar (tarmoq va tarmoqlararo me’yorlar va normativlar, yoqilg‘i va energiya iste’molining tariflari va limitlari, YOER ni yetkazib berishga shartnomalar, ombordagi yoqilg‘i zahiralarining hisobi, o‘zining ehtiyoji uchun YOER iste’moli to‘g‘risida ma’lumotlar, tranzit bilan olingan YOER va boshqalarga berilgan YOER to‘g‘risida ma’lumotlar, YOER yo‘qolishlari to‘g‘risida ma’lumotlar va hokazolar;

- navbatdagi va navbatdan tashqari tekshirishda – energetik pasport, energiyani tejash tadbirlarini joriy qilish bo‘yicha dastur (tavsiyalar) va bu dasturning (tavsiyalarning) bajarilishi to‘g‘risida hisobotlarni taqdim qiladi [12].

### 7.1. O‘lchov-asboblari bilan tekshirish

O‘lchov-asboblari bilan tekshirish energiyadan foydalanishning samaradorligini baholash uchun etishmayotgan ma’lumotlarni to‘ldirish uchun yoki taqdim qilingan ma’lumotlarning ishonchliligiga shubha tug‘ilganda o‘tkaziladi. O‘lchov-asboblari bilan tekshirishni o‘tkazish uchun energiya auditni o‘tkazish uchun zarur bo‘ladigan barqaror yoki ko‘chma maxsus asboblardan foydalanish lozim. 1-jadvalda energiya auditni o‘tkazish uchun zarur bo‘ladigan ko‘chma maxsus asboblarning ro‘yxati keltirilgan. O‘lchashlarni o‘tkazishda korxonada mavjud bo‘lgan energiya resurslarni hisobga olish tizimlaridan maksimal foydalanish lozim bo‘ladi. O‘lchov-asboblari bilan tekshirishda korxona majmuaviy tekshirishga tortilishi lozim bo‘lgan tizimlar yoki obyektlarga ajratiladi. Korxonaning energiya ta’minoti tizimi quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

- tuman yoki birlashtirilgan energiya ta’minoti korxonalaridan energiya resurslarni qabul qilish, transformatsiyalash va akkumulyasiyalashni ta’minlaydigan inshootlar va qurilmalar;

- korxonaning iste’molchilariga zarur bo‘lgan qolgan energiya tashuvchilarni markazlashgan holda ishlab chiqarish, ularni transformatsiyalash va akkumulyasiyalash uchun mo‘ljallangan korxonaning energetik stansiyalari va qurilmalari (qozonxonalar, nasos stansiyalari, kompressor stansiyalari, havoni tarkibiy qismlarga ajratish stansiyalari va boshqalar);

- korxonaning texnologik majmuasining ikkilamchi energetik resurslaridan (IER) foydalanish hisobiga energiya tashuvchilarni ishlab chiqaruvchi utilizatsiyalash qurilmalari va stansiyalari;

- korxonaning energetik stansiyalari va utilizatsiyalash qurilmalari tomonidan ishlab chiqarilgan, shuningdek energiya ta’minoti tashkilotlaridan olingan energiya tashuvchilar va energiya resurslarni transportirovka qilishni ta’minlaydigan quvurlar tarmoqlari va boshqa tagtizimlar.

Ko‘pchilik sanoat korxonalarida energiya ta’minoti tizimlari tarkibiga uning tagtizimlari sifatida bug‘ va issiqlik ta’minoti tizimlari, qattiq va suyuq yoqilg‘i ta’minoti, elektr ta’minoti, suv ta’minoti tizimlari kiradi. Ko‘pgina sanoat tarmoqlarida ularga yana havoni ajratish mahsulotlari bilan ta’minlangan (kislorod, azot va boshqalar) havo ta’minoti tizimlari, havoni konditsiyalash, sovuqlik ta’minoti tizimlari va boshqalar qo‘shiladi. Korxonalardagi barcha energetik jarayonlarni kuch, issiqlik, elektr-kimyoviy, elektr-fizikaviy, yoritish jarayonlariga ajratish mumkin. Kuch jarayonlariga ularda turli

mashinalar va mexanizmlarni yuritish uchun (nasoslar, ventilyatorlar, kompressorlar, tutun so‘rgichlar, metall qirquvchi stanoklar, ko‘tarish-tushirish-transport uskunalari va hokazolarni yuritish) zarur bo‘ladigan mexanik energiya sarflanadigan jarayonlar kiradi. Issiqlik jarayonlariga turlicha salohiyatli issiqlikni sarflaydigan jarayonlar kiradi. Ular yuqori haroratli, o‘rtacha haroratli, past haroratli va kriogen jarayonlarga bo‘linishi mumkin. Yuqori haroratli jarayonlar 773 K dan yuqori haroratlarda amalga oshiriladi va quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

- issiqlik (issiqlik bilan ishlov berish, prokatlash, zarb qilish, shtamplash uchun qizdirish, metallarni eritish);
- issiqlik-kimyoviy (po‘lat, temir qotishmalarini ishlab chiqarish, cho‘yan, nikelni eritish, shisha, sement ishlab chiqarish va boshqalar).

O‘rtacha haroratli jarayonlar 423 dan 773 K gacha haroratlarda amalga oshiriladi (quritish, qaynatish, bug‘latish, isitish, yuvish jarayonlari). Past haroratli jarayonlar 120 dan 423 K gacha haroratlarda amalga oshiriladi (isitish, issiq suv ta’minoti, havoni konditsiyalash va boshqalar). Kriogen jarayonlar 120 K dan past haroratlarda amalga oshiriladi (havoni tarkib toptiruvchilarga ajratish, gazlarni suyultirish va muzlatish va hokazolar). Elektr-kimyoviy va elektr-fizikaviy jarayonlar elektr energiyasidan foydalanish bilan amalga oshiriladi. Ularga metallar va eritmalarni elektrolizlash, elektroforez, metallarga elektron-nurli va yorug‘lik-nurli ishlov berish, metallarga plazma va ultratovush bilan ishlov berish va boshqalar kiradi.

**Elektr ta’minoti tizimlari**

Elektr ta’minoti tizimlariga pasaytiruvchi transformatorlar va 0,4 kV va 6 yoki 10 kV kuchlanishli elektr tarmoqlari kiradi. Tekshirishning

birinchi qadami korxonaning elektr ta’minoti chizmasini tuzish bo‘lib hisoblanadi (agar korxonada bunday chizma bo‘lmasa). Chizma energiya tizimidan ajralish nuqtasidan elektr qabul qilgichlargacha tuziladi. Elektr ta’minoti chizmasida O‘lchov-asboblari bilan tekshirishlarni o‘tkazish lozim bo‘lgan nuqtalar belgilanadi. Pasaytiruvchi transformatorlar uchun sutka davomida har bir soatdan keyin aktiv va reaktiv energiyani hisoblagichlarning ko‘rsatishlari va sutka davomida kuchlanishning sifat ko‘rsatkichlari (chetlashishlar, tebranishlar, nosimmetriya va nosinusoidalli) yozib olinadi. 1000 V gacha va undan yuqori kuchlanishli tarmoqlar uchun ularning parametrlari aniqlanadi (turi, kesimi, uzunligi, o‘tkazish usuli) va yuklamaning maksimumi davrida bir soat davomida tok grafiklari yozib olinadi.

**Yoqilg‘i ta’minoti tizimlari**

Korxonaning yoqilg‘i ta’minoti tizimlari har bir yoqilg‘i turi uchun alohida tuziladi (gaz, neftni qayta ishlash mahsulotlari va boshqalar). Chizmalar yoqilg‘i manbaidan (gaz ta’minoti tizimi, yoqilg‘i ta’minoti tizimi va boshqalar) energiya qabul qilgichlargacha tuziladi. Chizmalarda O‘lchov-asboblari bilan tekshirishlarni o‘tkazish mumkin bo‘lgan joylar belgilanadi. O‘lchov-asboblari bilan tekshirish jarayonida barcha turdagi yoqilg‘ilarning sutkalik sarflari, yoqilg‘i ta’minoti tizimlarining bosimi, harorati va ish holatlarini aniqlash zarur bo‘ladi. Energiya resurslarning yo‘qolishlari va yil davomida tizimlarning ish holatlari aniqlanadi. Har bir yoqilg‘i turi bo‘yicha energiya balanslar tuziladi.

**Energiya qabul qilgichlar**

Korxonalarda kuch jarayonlari asosan elektr yuritmalar bilan amalga oshiriladi. Ushbu energiya qabul qilgichlar uchun ularning pasport ma’lumotlarini (tupi, nominal kuchlanish va nominal quvvat, FIK, quvvat koeffitsienti, ish holati) aniqlash zarur bo‘ladi. O‘lchashlar ish holatlarining amaldagi ko‘rsatkichlarini aniqlash uchun amalga oshiriladi (yuklanish koeffitsienti, qo‘shilish koeffitsienti, quvvat koeffitsienti). O‘lchashlarni tok grafiklarini yoki maksimal yuklama holatida aktiv va reaktiv energiyani hisoblagichlarning ko‘rsatishlarini yozib olish yo‘li bilan bajarish mumkin. Yozish intervali – 1 soat. Shuningdek sutka davomida salt ishlash vaqtini ham aniqlash zarur bo‘ladi. Yuklanish koeffitsientini tokni o‘lchaydigan qisqichlar bilan energiya qabul qilgichning tokini o‘lchash yo‘li bilan aniqlashga yo‘l qo‘yiladi. Har bir energiya qabul qilgichda 10 martadan 20 martagacha tokni o‘lchash bajariladi. To‘g‘irlash agregatlari, nasoslar va ventilyatorlar asosiy energiya qabul qilgichlar bo‘lib hisoblanadi.

**Issiqlik jarayonlari**

Korxonalarda issiqlik jarayonlari uchun har xil turdagi elektr va gaz pechlari keng tarqalishga ega bo‘lgan. Gaz pechlari uchun holat parametrlari (gaz sarfi, unumdorlik, metallning markasi, qizdirish yoki eritish harorati va boshqalar), shuningdek tutun gazlarining tarkibi, o‘choq va pech traktidagi bosim o‘lchanadi. Havoning oshiqchaligi, FIK, izolyasiyaning holati, tashqi yuzalarning harorati, yo‘qolishlar va pechning amaldagi energetik balansini tuzish uchun zarur bo‘ladigan boshqa bir qator parametrlar tahlil qilinadi. Elektr pechlari uchun 5-10 ta ish sikllari uchun yuklama grafiklari va kuchlanishning sifat ko‘rsatkichlari o‘lchanadi. Mahsulotlarning yuklanish massasi, issiqlik

sig‘imi, unumdorlik, pechning tashqi yuzalarining harorati, metallning qizish yoki erish harorati, sutka davomida ishlash va turib qolish vaqtlari, elektr va issiqlik energiyasi yo‘qolishlari, sovutuvchi suvning sarfi, kirish va chiqishdagi harorati, atmosferaga ajratmalar, nasoslar, tutun so‘rgichlar va pechning boshqa elektr uskunalarining tavsiflari va pechning amaldagi energetik balansini tuzish uchun zarur bo‘ladigan boshqa bir qator parametrlar o‘lchanadi.

**Elektr-kimyoviy jarayonlar**

Elektr-kimyoviy jarayonlarni olib borishning samaradorligi tok va energiya bo‘yicha chiqishga bog‘liq bo‘ladi, ular odatda me’yorlanadi. Tok bo‘yicha chiqish bir qator omillar: elektrolitning harorati, tokning zichligi, elektrodlar orasidagi masofa, elektrolitning tarkibiga bog‘liq bo‘ladi. Shu sababli tok bo‘yicha chiqishlarning amaldagi qiymatlarini aniqlash uchun yuqorida ko‘rsatilgan omillarni o‘lchash zarur bo‘ladi.

**Yoritish**

Barcha tekshiriladigan xonalar uchun yoritish tizimining turlari va ko‘rish ishlarining yorug‘lik ta’minlanganligi: yoritish asboblarining turi va soni, ularning holati va berilgan yoritish sinfiga muvofiqligi, yoritgichlarning to‘g‘ri joylashganligi, ishchi yuzada yoritkichlarni osish balandligi, xona derazalarining holati, devorlar va shiftning bo‘yog‘ining holati, yoritkichlarni boshqarish tizimi va kuchlanishlarni rostlagichlarning borligini aniqlash zarur bo‘ladi. Lyuksometr bilan ish joylari, yo‘laklar va umum foydalanadigan joylarda yoritilganlik darajalarini o‘lchash zarur bo‘ladi. Yoritishni oziqlantiruvchi shitlarning kirishlarida sutka davomida kuchlanish darajalarini yozib olish zarur bo‘ladi.

**Isitish va issiq suv ta’minoti tizimlari**

Issiqlik energiyasi manbalarining turi bo‘yicha tekshiriladigan korxonalar ikkita xil bo‘lishi mumkin – o‘zining qozonxonasiga ega bo‘lgan va issiqlik energiyasini chetdan oladigan korxonalar Ikkinchida korxonalar uchun issiqlik energiyasini olib kelish issiqlik punktlarida (abonentlik kirishlariga) amalga oshiriladi, ularga odatda quyidagi uskunalar: issiqlik almashinish qurilmalari, nasoslar (haydaydigan, aralashtiradigan, retsirkulyasion), boshqarish va rostlash tizimlari, parametrlarni hisobga olish va o‘lchash tizimlari o‘rnatiladi. Issiqlik punktlari bitta binoga xizmat ko‘rsatadigan individual (IIP) yoki binolar guruhiga xizmat ko‘rsatadigan markaziy (MIP) bo‘lishi mumkin. MIP dan foydalanilganda binolarda aralashtirish qismlari ko‘zda tutilishi lozim, ularga aralashtirish qurilmalari – elevatorlar yoki aralashtiruvchi nasoslar o‘rnatiladi. Suvli issiqlik ta’minoti tizimlarining samaradorligi ko‘p jihatdan abonentlarning issiqlik tarmog‘iga ulanish chizmasi bilan belgilanadi. Ulanish chizmalari bog‘liq va mustaqil bo‘ladi. Bog‘liq chizmalarda – issiqlik tashuvchi issiqlik tarmog‘idan mahalliy tizimlarning asboblariga bevosita kirib keladi. Mustaqil tizimlarda – issiqlik tashuvchi issiqlik tarmog‘idan isitgichga kirib keladi, unda uning issiqligidan ikkilamchi issiqlik tashuvchini isitish uchun foydalaniladi, isitish asboblariga shu energiya tashuvchi kirib keladi. Mustaqil chizmalar abonentlarni issiqlik tashuvchining bosimi yuqori bo‘lgan issiqlik tarmog‘iga ulash uchun, shuningdek baland binolar uchun qo‘llaniladi. Asosiy issiqlik yuklamalari (isitish, issiq suv ta’minoti) turlicha sutkalik va mavsumiy grafiklarga ega bo‘ladi va turlicha salohiyatli issiqlikni talab qiladi. Shu sababli issiqlik punktining asosiy

mo‘ljallanishi ko‘rsatilgan issiqlik iste’mol qiluvchi tizimlarni hisobiy qiymatlar bilan solishtirganda issiqlikni oshiqcha sarflamasdan talab qilinadigan parametrlarga ega bo‘lgan (sarf va harorat) issiqlik tashuvchi bilan ta’minlash bo‘lib hisoblanadi. Asosiy hisobiy parametrlar bo‘lib tarmoq suvi issiqligining sarfi va qaytar tarmoq suvining harorati xizmat qiladi. Energetik tekshiruvning vazifasi o‘lchash asboblari yordamida asosiy parametrlarning amaldagi qiymatlarini aniqlash va ularni hisobiy qiymatlar bilan taqqoslash bo‘lib hisoblanadi.

**Hisobiy issiqlik yuklamalarini aniqlash.**

Isitishning hisobiy yuklamasi yoki issiqlik bilan ta’minlaydigan tashkilot bilan tuzilgan shartnomadan, yoki bevosita bino yoki issiqlik punktining loyihasidan aniqlanadi. Bunday ma’lumotlar bo‘lmagan taqdirda issiq suv ta’minotining hisobiy yuklamasini 65 °C haroratli issiq suvning bir sutkada bir kishiga yoki bitta ishlovchiga sarfi bo‘yicha (litrlarda) aniqlash mumkin. Issiq suv ta’minotining yuklamasi notekislik koeffitsientlari bilan tavsiflanadi, ular o‘zida ma’lum bir vaqt davrlari uchun maksimal yuklamaning o‘rtacha yuklamaga nisbatini taqdim qiladi.

**Issiqlik tashuvchining hisobiy sarflarini aniqlash.**

Isitish va issiq suv ta’minoti ehtiyojlariga issiqlikdan foydalanishning samaradorligini baholash uchun issiqlik tashuvchining berilgan sharoitlar uchun talab qilinadigan – ma’lum issiqlik yuklamalarini ta’minlaydigan sarfini aniqlash lozim bo‘ladi.

**Issiqlik iste’mol qiluvchi qurilmalarning amaldagi ko‘rsatkichlarini aniqlash**.

Amaldagi parametrlarni aniqlash asboblar yordamida amalga oshiriladi. O‘lchashlar uchun issiqlik punktida mavjud bo‘lgan o‘lchash asboblaridan yoki tekshiruvni o‘tkazish uchun mo‘ljallangan asboblardan foydalanish mumkin. Barcha asboblar qiyoslangan bo‘lishi va Davlat standart organlarining attestatsiya-sidan o‘tgan bo‘lishi lozim. Parametrlarni o‘lchash xatoligi quyidagilardan ortiq bo‘lmasligi lozim:

- sarflar bo‘yicha – 2,5 % dan ortiq emas;
- bosimlar bo‘yicha – 0,1 kgs/sm2 dan ortiq emas;
- haroratlar bo‘yicha – 0,1 °C dan ortiq emas.

**Sarflarni o‘lchash**

Sarflarni o‘lchash qurilmalari sifatida issiqlik punktlariga o‘rnatilgan barqaror asboblardan, jumladan issiqlikni hisoblagichlarning tarkibiga kiradigan – suv sarfining oniy qiymatlarini aniqlash imkonini beruvchi asboblar – o‘lchash diafragmalari, turbinali yoki parrakchali turdagi asboblardan, shuningdek elektr magnit, girdobli va ultratovushli sarf o‘lchagichlardan foydalanish mumkin. Barqaror sarf o‘lchagichlar bo‘lmagan taqdirda ko‘chma o‘lchash asboblari – mamlakatimizda yoki xorijda ishlab chiqarilgan datchiklarga ega bo‘lgan ko‘chma ultratovushli sarf o‘lchagichlardan foydalanish mumkin.

**Bosimni o‘lchash**

O‘lchash asboblari sifatida namunaviy prujinali manometrlardan foydalanish mumkin. Avtomatlashtirilgan tizimlarni tashkil qilishda bosim datchiklari yoki bosim tebranishlari datchiklari sifatida “Manometr” zavodining MT-100 datichiklari yoki “Sapfir” bosimni qayta shakllantirgichidan, “Metran” konsernining bosim datchiklaridan,

shuningdek xorijda ishlab chiqarilgan xuddi shunday turdagi asbobdan foydalanish mumkin.

**Haroratni o‘lchash**.

O‘lchash uchun 0,1 °C bo‘linish qiymatiga ega bo‘lgan, quvurlar tarmoqlarida mavjud bo‘lgan termometrik gilzalarga o‘rnatiladigan simobli termometrlardan, yoki ikkilamchi ko‘rsatuvchi asbobi bor issiqlik hisoblagichlar tarkibiga kiruvchi termometrlardan foydalanish mumkin. Issiqlik punktlarida o‘lchash asbobi bo‘lmagan taqdirda standart issiqlik elektr aylantirgichlar va ikkilamchi ko‘rsatadigan va qayd qiladigan asboblarga ega bo‘lgan qarshilikli termometrlardan foydalanish lozim bo‘ladi. O‘lchash nuqtalarida termometrik gilzalar bo‘lmagan taqdirda o‘lchashlarni yuzaga o‘rnatiladigan datchiklardan (issiqlik elektr aylantirgichlar va qarshilikli termometrlar) foydalanish bilan bajarish mumkin. Bunda datchikning quvurlar tarmog‘ining bo‘yoq va zangdan tozalangan yuzasi bilan zich kontaktini va datchik o‘rnatiladigan joyda quvurlar tarmog‘i qismining etarlicha issiqlik izolyasiyasini ta’minlash zarur bo‘ladi.

**Isitish tizimlarini o‘lchash uslubiyati**

Isitish parametrlarini o‘lchashni o‘tkazishda bu parametrlarning turg‘unligini ta’minlash uchun issiq suv ta’minoti isitgichining ikkinchi bosqichini, agar u odatdagi holatda ketma-ket chizma bo‘yicha ulangan bo‘lsa – aralash chizmaga o‘tkazish lozim bo‘ladi. Bunda quyidagi parametrlar o‘lchanadi:

- tarmoq suvining sarflari va mustaqil chizmada kvartal tarmog‘i suvining sarflari;
- tarmoq suvining va kvartal tarmog‘i suvining harorati;

- isitiladigan xonalarda havoning o‘rtacha harorati;

- tarmoq suvining va mustaqil chizmada kvartal tarmog‘i suvining bosimi.

Isitish tizimiga suv sarfi quyidagi usullardan biri bo‘yicha aniqlanishi mumkin:

a) bevosita sarf o‘lchagichlar yordamida;

b) elevator soplosining ma’lum diametri bo‘yicha va elevatorning so‘ruvchi naychasida soploning oldida bosim tebranishini o‘lchash bo‘yicha;

v) ularni hisobiy qiymatlar bilan solishtirish yo‘li bilan isitish tizimigacha va undan keyin o‘lchangan haroratlar bo‘yicha. Bunda tizimga kirib kelayotgan suvning $t_{01}$ harorati va undan chiqishdagi $t_{02}$ harorati o‘lchanadi, IIP uchun esa aralashtirish qurilmasidan keyingi $t^oC$ ham o‘lchanadi, amaldagi aralashtirish koeffitsienti aniqlanadi.

Mustaqil ulanish chizmasida issiqlik almashinish apparatiga kirishda va undan chiqishda isituvchi va isitiladigan issiqlik tashuvchilarning haroratlari o‘lchanadi. MIP uchun bir nechta binolarda $t_1$, $t_2$, ts ning qiymatlari o‘lchanadi va o‘rtacha aralashtirish koeffitsienti aniqlanadi. Havoning harorati binoda havoning o‘rtacha arifmetik haroratini aniqlash uchun turli qavatlarda joylashgan va dunyoning turli tomonlariga qaratilgan bir nechta xonalarda o‘lchanadi. Bu harorat keyinchalik isitish tizimining amaldagi va hisobiy yuklamalarini taqqoslash uchun kerak bo‘ladi. Issiqlik punktiga kirishdagi va undan chiqishdagi $P_1$ va $P_2$ bosimlar, isitish tizimigacha va undan keyingi $P_{01}$ va $P_{02}$ bosimlar o‘lchanadi, mustaqil isitish tizimi uchun esa isitgichdan oldingi va keyingi $Pp_1$ va $Pp_2$ bosimlar ham o‘lchanadi. Isitishning

sutkalik yuklama grafigi etarlicha turg‘un bo‘lganligi sababli sutka davomida issiqlik tashuvchining parametrlarini 2-3 soat oralig‘ida o‘lchash lozim bo‘ladi. O‘lchashlarni tashqi havoning harorati turlicha bo‘lganda va shunga muvofiq tarmoq suvining harorati turlicha bo‘lganda bir necha sutka davomida o‘tkazish maqsadga muvofiq bo‘ladi.

**Issiq suv ta’minoti tizimlarini o‘lchash uslubiyati.**

Issiq suv ta’minoti tizimida quyidagi parametrlarni o‘lchash lozim bo‘ladi: sarflar (issiq suv ta’minotiga sovuq ichimlik suvining sarfi, issiq suv ta’minoti isitgichining ikkinchi bosqichidan keyin issiq suvining sarfi, retsirkulyasiya tizimida suvning sarfi, isitgichning 2-bosqichida tarmoq suvining sarfi); harorat (isitgichning 1- va 2-bosqichiga kirishda va ulardan chiqishda trakt bo‘yicha ichimlik suvining harorati, retsirkulyasion qismda suvning harorati; isitgichning 1- va 2-bosqichlariga kirishda va ulardan chiqishda trakt bo‘yicha isituvchi tarmoq suvining harorati); isitgichning 1- va 2-bosqichlariga kirishda va ulardan chiqishda ichimlik suvi va tarmoq suvi trakti bo‘yicha bosim. Issiq suv ta’minoti yuklamasi grafigi keskin ifodalangan notekis xarakterga ega bo‘lishi sababli, bu parametrlarni o‘lchashni avtomatlashtirilgan o‘lchashlar tizimi yordamida 5 minut atrofida o‘lchash oraligida o‘tkazish lozim bo‘ladi. O‘lchashlarni ish kunlarida ham, dam olish kunlarida ham o‘tkazish lozim bo‘ladi.

**Ventilyasiya va konditsiyalash**

Ventilyasion qurilmalar quyidagilarga bo‘linadi:

- so‘ruvchi;
- haydovchi;

- isituvchi-sirkulyasion;
- issiqlik pardalari;
- ishlab chiqarish.

So‘ruvchi ventilyasion qurilmalarda energiyaning asosiy iste’molchisi ventilyatorning elektr dvigateli bo‘lib hisoblanadi. Ventilyasion qurilmalarning qolgan turlarida ventilyatorning elektr dvigatelidan tashqari issiqlik almashinish apparati ham bor bo‘ladi, u issiqlik energiyasi yoki elektr energiyasini iste’mol qilishi mumkin. Ventilyasion qurilmalarning hisobiy yuklamasi korxona yoki tashkilotning loyihasidan aniqlanadi. Bunday ma’lumotlar bo‘lmagan taqdirda uni KMK talablari, binolarning tashqi va ichki hajmlari, solishtirma ventilyasion tavsifi va binoning ichida va tashqarisida havoning haroratini hisobga olish bilan analitik uslublar bilan aniqlash mumkin. Ventilyasiya tizimlarini tekshirishda aniqlanishi lozim bo‘lgan asosiy tavsiflar quyidagilar: amaldagi yuklanish va qo‘shilish koeffitsientlari, sutka davomida qurilmalarning ishlash vaqti, xonaning ichida havoning harorati va tashqi havoning o‘rtacha harorati, havo almashinishining karraliligi bo‘lib hisoblanadi.

Havoni konditsiyalash tizimlarining asosiy mo‘ljallanishi – turar-joy va jamoat xonalarida qulay shart-sharoitlarni yaratish bo‘lib hisoblanadi. Biroq konditsiyalash tizimlari katta moliyaviy va energetik xarajatlarni talab qiladi. Bu tizimga sarflanadigan kapital xarajatlar binoning umumiy qiymatidan 20% gacha, ekspluatatsion xarajatlar esa 50% gacha etadi. Konditsiyalash tizimlari quyidagi elementlar: havoni beruvchi ventilyator, havoni isitish (sovutish) uchun issiqlik almashinish apparatlari, havoni tozalaydigan filtrlar, namlagichlar, nazorat qilish va

rostlash asboblari, havoni taqsimlash tizimlaridan tashkil topadi. Energiya auditni o‘tkazishda binoning loyihasidan konditsiyalash tizimlarining barcha elementlarining parametrlari va ularning hisobiy tavsiflari aniqlanadi. Amaldagi ish holatlari va tanlangan konditsiyalash tizimlarining xonalarning tavsiflariga muvofiqligini aniqlash uchun quyidagi o‘lchashlar o‘tkaziladi: xonalarning o‘lchamlari, havoning harorati, havoning nisbiy namligi, havoning tezligi (m/s), yozda va qishda beriladigan havoning harorati, tashqi havoning harorati, havo almashinishining harorati, havoning infiltratsiyalanish harorati. Shuningdek havoning parametrlarini o‘lchash va boshqarish tizimlarining yillik ish holatlarini aniqlashtirish zarur bo‘ladi.

**Suv ta’minoti tizimlari**

Quvurlar, nasoslarning o‘lchamlari va tavsiflarini ko‘rsatish bilan korxonada foydalaniladigan suvning har bir turi bo‘yicha suv ta’minoti chizmasini tayyorlash va suvni iste’mol qiluvchilarning ro‘yxatini tuzish zarur bo‘ladi. Suv ta’minoti chizmalari uchun quyidagi o‘lchashlar o‘tkaziladi: sizishlar va nounumdor yo‘qolishlar, suvning bosimi va sarflari. Nasoslarning ishchi tavsiflari tadqiq qilinadi (FIK, yuklanish va quvvat koeffitsientlari, rostlash tizimlarining borligi, ish holati).

**Havo ta’minoti tizimlari**

Havo yo’llarining o‘lchamlari va bosimlarini ko‘rsatish bilan siqilgan havoni taqsimlash chizmasi, siqilgan havoni iste’mol qiluvchilar ro‘yxati, ish grafiklarini tuzish va siqilgan havoni iste’mol qilish hajmlari, sizish joylari va sizishlarning hajmlarini aniqlash zarur bo‘ladi. Sizish hajmi foyizlarda kompressorning ishlamaydigan korxonada tizimda bosimni ushlab turish uchun zarur bo‘ladigan quvvatining

kompressorning ishlash davridagi o‘rtacha quvvatiga nisbatiga teng bo‘ladi. Kompressorlarning ish holatlarini tadqiq qilish o‘tkaziladi, bunda shuni esdan chiqarmaslik kerakki, ular tomonidan iste’mol qilinadigan quvvat so‘ruvchi havo yo’lidagi boshlang‘ich bosimga, oxirgi chiquvchi bosimga va siqish bosqichlarining soniga bog‘liq bo‘ladi. Kompressorlardagi klapanlarning turlarini, kompressorlarni sovutish tizimlarini, yuklamalar, so‘riladigan havoning harorati va siqilgan havoning haroratiga bog‘liq ravishda havo ta’minotini rostlash tizimlarining turlarini tadqiq qilish zarur bo‘ladi.

**Sovutish qurilmalari**

Korxonalarga kompression va absorbsion sovutish qurilmalari o‘rnatiladi. Absorbsion qurilmalar kompression qurilmalarga qaraganda ko‘proq energiya talab bo‘lib hisoblanadi. Auditni o‘tkazishda sovutish qurilmalarining parametrlari, ularning ish holatlari va yuklanishini o‘rganish zarur bo‘ladi. Bunda shuni nazardan qochirmaslik kerakki, sovutish qurilmalari faqatgina ular yuklangan bo‘lganda ishlashi lozim. Kompressorlar, ventilyatorlar va nasoslarning elektr yuritmalarining tavsiflarini (FIK, yuklanish koeffitsienti, cosφ); iste’molchida haroratni rostlash tizimi, sovutish siklining parametrlariga rioya qilinishi, quvurlar tarmoqlari va kameralarning issiqlik izolyasiyasining holati, sovutuvchi suvning sarfi uning kirishdagi va chiqishdagi haroratini tadqiq qilish zarur bo‘ladi.

**Binolar**

Binoning energiya samaradorligini baholash uchun binoning energetik pasportini tuzish zarur bo‘ladi. Binoning tiplashgan energetik pasporti quyidagilarni o‘z ichiga olishi lozim:

- binoning geometriyasi va qaratilishi, qavatliligi va hajmi, tashqi to‘suvchi konstruksiyalar va isitiladigan xonalarning polining maydoni to‘g‘risida ma’lumotlar;

- tumanning iqlim tavsiflari, shuningdek isitish davrining davomiyligi va ichki va tashqi havoning hisobiy harorati to‘g‘risida ma’lumotlar;

- xonalarning mikroiqlimini ta’minlash tizimlari va ularni rostlash usullari to‘g‘risida ma’lumotlar;

- binoning issiqlik himoyasi va uning energetik tavsiflari to‘g‘risida ma’lumotlar, alohida to‘siqlar va umuman binoning issiqlik uzatilishiga qarshiligi, isitish davrida binoni isitishga va 1 gradus-sutkaga to‘g‘ri keladigan maksimal va solishtirma energiya sarflarini ko‘rsatishni o‘z ichiga olgan holda;

- binoning issiqlik himoyasi va energetik parametrlarining me’yoriy talablarga muvofiqligi to‘g‘risida ma’lumotlar;

- binoni yoritish tizimi to‘g‘risida ma’lumotlar;

- binoni suv bilan ta’minlash tizimi to‘g‘risida ma’lumotlar.

Energetik tekshirish jarayonida quyidagilar o‘lchanadi: devorlar, yopilmalar, deraza oraliqlarining issiqlik uzatish koeffitsientlari.

Derazalarning maydoni, isitish davrida havo almashinishining o‘rtacha karraligi, tashqi havo va xonalarning amaldagi harorati, sutkalik elektr energiyasi, issiqlik energiyasi, gaz, issiq va sovuq suv sarflari o‘lchanadi.

**Qozonxonalar**

Qozonxonaning texnologik chizmasini tuzish va o‘lchashlar o‘tkaziladigan nuqtalarni belgilash zarur bo‘ladi. Energiya auditni

o‘tkazish jarayonida quyidagi parametrlarni o‘lchashlar bajariladi: holat parametrlari; turli nuqtalarda tutun gazlarining tarkibi; qozonlarning o‘chog‘i va traktidagi bosim; turli nuqtalarda suvning harorati; havoning harorati; bug‘ning parametrlari; oziqlantiruvchi va puflaydigan suvning harorati; butun trakt bo‘yicha tashqi yuzalarning harorati; nasoslar, ventilyatorlar va tutun so‘rgichlarning elektr yuritmalarining tavsiflari, rostlash uslublari.

O‘choqda havoning oshiqchaligi; amaldagi FIK; qozonlar va issiqlik tarmoqlarining izolyasiyasining holati; nurlanish bilan yo‘qolishlar, tutun gazlari va puflaydigan suv bilan yo‘qolishlar; atmosferaga ajratmalar darajasi tahlil qilinadi. YOnish va qozonxonalarning ishlash holatlarini avtomatik boshqarish tizimlari tadqiq qilinadi. Umumiy issiqlik balansi tuziladi.

### 7.2. Tekshirish natijalariga ishlov berish va ularni tahlil qilish

Hujjatlardan yoki O‘lchov-asboblari bilan tekshirish yo‘li bilan olingan barcha ma’lumotlar energiyadan foydalanish samaradorligini tahlilqilish uchun boshlang‘ich material bo‘lib xizmat qiladi. Tahlil qilish uslublari alohida obyektga nisbatan yoki umuman korxonaga nisbatan qo‘llaniladi va fizikaviy va moliyaviy-iqtisodiy uslublarga bo‘linadi. Fizikaviy tahlil qilish fizikaviy (natural) kattaliklar bilan ish ko‘radi va energiyadan foydalanish samaradorligining tavsiflarini aniq-lashni o‘z oldiga maqsad qilib qo‘yadi. Mazkur uslub quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

1) ular bo‘yicha tahlil qilish bajariladigan obyektlar tarkibi aniqlanadi. obyektlar bo‘lib alohida iste’molchilar, tizimlar, texnologik

liniyalar, sexlar, bo‘linmalar va umuman korxonaning o‘zi xizmat qilishi mumkin;

2) energiya resurslar va energiya tashuvchilarning alohida turlari bo‘yicha (elektr energiyasi, yoqilg‘i, issiqlik energiyasi va hokazolar) obyektlar tomonidan iste’mol qilinadigan butun energiyaning taqsimlanishi aniqlanadi. Buning uchun energiya iste’moli bo‘yicha ma’lumotlar yagona o‘lchashlar tizimiga keltiriladi;

3) har bir obyekt uchun energiya iste’moliga ta’sir ko‘rsatuvchi omillar aniqlanadi. Masalan, texnologik uskunalar uchun bunday omil bo‘lib mahsulot chiqishi, isitish tizimlari uchun – tashqi harorat, energiyani uzatish va qayta shakllantirish tizimlari uchun – chiquvchi foydali energiya xizmat qiladi va hokazo;

4) energiya resurslar va obyektlarning alohida turlari bo‘yicha solishtirma energiya iste’moli hisoblanadi, bu kattalik energiya iste’molining mahsulot chiqishiga nisbatiga teng bo‘ladi;

5) solishtirma energiya iste’molining olingan qiymati me’yoriy qiymatlar bilan taqqoslanadi, shundan keyin alohida obyektlar bo‘yicha ham, umuman korxona bo‘yicha ham energiyadan foydalanishning samaradorligi to‘g‘risida xulosa qilinadi. Me’yoriy qiymatlar berilgan bo‘lishi, hisoblangan bo‘lishi yoki xorijiy ma’lumotlardan olingan bo‘lishi mumkin;

6) turli energiya tashuvchilarning sizishlar, to‘liq yuklanmaslik, yo‘qolishlar, uskunalarning turib qolishi, noto‘g‘ri ekspluatatsiya qilish va boshqa aniqlangan buzilishlar hisobiga to‘g‘ridan-to‘g‘ri yo‘qolishlari aniqlanadi.

7) energiyadan foydalanishning samaradorligi nuqtai-nazaridan ko‘proq noqulay obyektlar aniqlanadi.

Moliyaviy-iqtisodiy tahlil qilish fizikaviy tahlil qilish bilan parallel tarzda o‘tkaziladi va fizikaviy tahlil qilish asosida olingan xulosalarni iqtisodiy asoslashni o‘z oldiga maqsad qilib qo‘yadi. Mazkur bosqichda barcha energiya iste’mol qiluvchi obyektlar va energiya resurslarning turlari bo‘yicha energiya resurslarga xarajatlarning taqsimlanishi hisoblanadi, to‘g‘ridan-to‘g‘ri yo‘qolishlarni pul qiymatida baholash amalga oshiriladi. Moliyaviy-iqtisodiy kriteriylar energiyani tejash bo‘yicha tavsiyalar va loyihalarni tahlil qilishda hal qiluvchi ahamiyatga ega bo‘ladi [13].

### 7.2.1. Energetik tekshiruv bo‘yicha hisobot

Sanoat korxonalarining yoqilg‘i-energetika balansini tahlil qilish va ilmiy asoslangan yoqilg‘i-energetika balansini tuzish ko‘pincha energiyani tejashning muhim zaxiralarini aniqlash imkonini beradi.

Energiyani tejash bo‘yicha sohalar va chora-tadbirlarni aniqlash uchun foydali bo‘lgan Ma’lumotni xususiy (energetika resurslarining alohida turlari uchun) energiya balanslarini tuzish orqali olish mumkin.

Hujjatlardan yoki instrumental so‘rov natijasida olingan barcha Ma’lumotlar energiyadan foydalanish samaradorligini tahlil qilish uchun manba materiali bo’ladi. Tahlil usullari alohida obyektga yoki umuman korxonaga nisbatan qo‘llaniladi.

Oldingi bosqichlarda tanlangan loyihaviy, statistik, instrumental va hisoblash Ma’lumotlarini tanqidiy tahlil qilish energiya xarajatlarini kamaytirish yo‘llarini taklif qilish imkonini beradi.

o‘tkazilgan energiya auditi, qoida tariqasida, yakuniy hujjat - hisobot bilan yakunlanadi, uning kirish qismida quyidagi: korxona to‘g‘risidagi umumiy Ma’lumotlar; mahsulotning asosiy turlarini ishlab chiqarish va umuman korxona uchun ekvivalent yoqilg‘i, issiqlik va elektr energiyasining umumiy iste’moli; korxonada foydalaniladigan energiya tashuvchilarning turlari, ularning miqdori va texnologik jarayonlarning kattalashtirilgan guruhlari orasida taqsimlanishi; joriy va bazaviy yilda energiyadan foydalanish va mahsulot ishlab chiqarish bo‘yicha haqiqiy hisobot Ma’lumotlari (oylar bo‘yicha); asosiy energiya texnologiyasi uskunalari ro‘yxati, texnik va energiya tavsiflari; asosiy turdagi mahsulotlarni ishlab chiqarish uchun yoqilg‘i, issiqlik va elektr energiyasining rejali va haqiqiy solishtirma sarfi; sanoat korxonasining energiya balanslari mavjud.

Energetik tekshiruv hisobotining hisob-analitik qismida yoqilg‘i-energiya resurslaridan foydalanishning samaradorligiga baho berilishi, ulardan foydalanishda aniqlangan buzilishlar va kamchiliklarning sabablari ochib berilishi, mavjud tejash zahiralari aniqlanishi, aniqlangan energiyani tejash salohiyatini amalga oshirish bo‘yicha tashkiliy-texnik energiyani tejash tadbirlari taklif qilinishi, shuningdek ko‘zda tutilayotgan moliyalashtirish hajmi va natural hamda pul qiymatlarida kutilayotgan natijani ko‘rsatish bilan investitsion energiyani tejash tadbirlari berilishi lozim. Hisobot yozma va analitik qismdan tashkil topadi. Yozma qismida tekshiriladigan tashkilot to‘g‘risida energiyadan foydalanish masalalariga aloqador bo‘lgan barcha ma’lumotlar, shuningdek tashkilotning umumiy tavsifi keltiriladi. Analitik qismda energiyadan foydalanishning

samaradorligini tahlil qilish keltiriladi, energiyani tejash tadbirlari va ularni bajarish tartibi tasvirlanadi.

Hisobotning hisob-kitob-tahliliy qismida energiya iste’molining haqiqiy holati, dastlabki va hisoblangan Ma’lumotlarning yuqorida ko‘rsatilgan tahlili natijasida kelib chiqadigan tanqidiy eslatmalar, xususan: energiya iste’molining qiymat va fizik jihatdan tuzilishi; energiya iste’molining o‘zgarishi tendentsiyalari, vaqt o‘tishi bilan iste’molning o‘zgarishi jarayonlarini tushuntirish; qiymat va hajm bo‘yicha tendentsiyalarni aniqlagan holda mahsulot turlari bo‘yicha energiya samaradorligi; uskunaning haqiqiy energiya samaradorligini konstruktiv bilan taqqoslash natijalari to‘g‘risidagi Ma’lumotlar keltiriladi.

Hisobotning yakuniy qismida energiya tejash bo‘yicha tavsiyalar ishlab chiqilishi kerak.

Tavsiyalarni ishlab chiqishda quyidagilar: taklif etilayotgan takomillashtirishning texnik mohiyatini va tejashga erishish tamoyilini aniqlash; potentsial yillik jamg‘armalarni jismoniy va pul ko‘rinishida hisoblash; tavsiyani amalga oshirish uchun zarur bo‘lgan asbob-uskunalar tarkibini, analoglarning jahon bahosidan, yetkazib berish, o‘rnatish va ishga tushirish qiymatidan kelib chiqqan holda uning taxminiy narxini aniqlash zarur; energiyani tejash tadbirlarining yil xarajatlarni kamaytirish uchun barcha imkoniyatlar, masalan, korxonaning o‘zi tomonidan uskunalar ishlab chiqarish yoki o‘rnatish; real iqtisodiy samaradorlikka ta'sir etuvchi tavsiyalarni amalga oshirishdan yuzaga kelishi mumkin bo‘lgan nojo‘ya ta'sirlarni aniqlash; yuqoridagi barcha fikrlarni hisobga olgan holda taklif qilingan tavsiyaning umumiy iqtisodiy samarasini baholashni ko‘rib chiqiladi.

Iqtisodiy samaradorlikni baholagandan so‘ng, barcha tavsiyalar uchta toifaga bo‘linadi: xarajatsiz va arzon - korxonaning joriy faoliyati jarayonida amalga oshiriladi; o‘rtacha narx - odatda korxonaning o‘z mablag‘lari hisobidan amalga oshiriladi; yuqori narx - qo‘shimcha investitsiyalarni talab qiladigan, qoida tariqasida, qarz mablag‘larini jalb qilish bilan amalga oshiriladi.

Yoqilg‘i-energetika resurslaridan foydalanishning haqiqiy holati va dinamikasini aniqlash, ortiqcha energiya yo‘qotishlarini aniqlash, energiya samaradorligi ko‘rsatkichlarini baholash va energiya tejash choralarini shakllantirish uchun O‘zbekiston Respublikasining ta’sis subyektlarining ijroiya organlari iste’molchi uchun yoqilg‘i-energetika resurslari energiya pasportini joriy qildilar.

Yoqilg‘i-energetika resurslari iste’molchisining energiya pasporti tashkiliy va mulkchilik shaklidan qat’i nazar, ishlab chiqarish obyektlari tomonidan xo‘jalik faoliyati jarayonida iste’mol qilinadigan yoqilg‘i-energetika resurslaridan foydalanish samaradorligi ko‘rsatkichlari, hamda energiyani tejash choralarini o‘z ichiga olgan normativ hujjatdir. Yoqilg‘i-energetika resurslari iste’molchisining energetika pasporti yoqilg‘i-energetika resurslaridan foydalanish samaradorligini baholash, energiya resurslarini ishlab chiqish va rivojlantirish maqsadida Davlat energetika nazorati organining vakolatli organlari tomonidan energetika auditi tashkilotlari tomonidan o‘tkazilgan energetika auditi asosida ishlab chiqiladi va energiyani tejash chora-tadbirlarini amalga oshirishiriladi.

Yoqilg‘i-energetika resurslari iste’molchisining energiya pasporti korxonada, davlat energetika nazorati hududiy organida va energiya auditini o‘tkazgan tashkilotda saqlanishi kerak. Yoqilg‘i-energetika

resurslari iste’molchisining energiya pasporti hisob-kitob va tushuntirish xati va namunaviy jadval shakllaridan iborat. Hisob-kitob va tushuntirish xati boshida yoqilg‘i-energetika resurslari iste’molchisi to‘g‘risidagi umumiy ma’lumotlarni o‘z ichiga oladi, ular nafaqat joylashuv koordinatalari va yoqilg‘i-energetika resurslari iste’molchisining rahbarlari to‘g‘risidagi ma’lumotlarni, balki korxonada foydalaniladigan uskunalar va texnologik jarayonlar to‘g‘risidagi qisqacha ma’lumotlarni ham o‘z ichiga olishi kerak.

Keyingi bo‘limlarda yoqilg‘i-energetika resurslari iste’moli to‘g‘risidagi ma’lumotlar, shu jumladan energiya resurslarining umumiy iste’moli to‘g‘risidagi ma’lumotlar yagona ko‘rsatkichga qisqartirilgan, odatda shartli yoqilg‘i tonnalarida; elektr energiyasining umumiy iste’moli va uni yo‘nalish va ishlab chiqarish bo‘yicha taqsimlash to‘g‘risidagi ma’lumotlar keltiriladi. shuningdek, issiqlik energiyasi, qozon va o‘choq yoqilg‘isi v motor yoqilg‘isini iste’mol qilish to‘g‘risidagi Ma’lumotlar taqdim etiladi va tahlil qilinadi.

Hisob-kitob va tushuntirish xatining eng muhim bo‘limlari yoqilg‘i-energetika resurslaridan foydalanish samaradorligi to‘g‘risidagi ma’lumotlar bo‘lib, ularni olish uchun yoqilg‘i va yoqilg‘i energiya resurslari iste’molchisining mavjud texnologiyalari va texnik jihozlari bilan mumkin bo‘lgan minimal energiya sarfi bo‘yicha hisob-kitoblarni amalga oshirish kerak.

Energetik audit natijalariga ko‘ra energiyani tejash va yoqilg‘i-energetika resurslaridan foydalanish samaradorligini oshirish chora-tadbirlari ishlab chiqilmoqda.

Yig‘ma jadvali hisobotning boshida va/yoki oxirida chiqariladi. Hisobot qisqa va aniq bo‘lishi, barcha hisoblashlar va tekshirish materiallari ilovalarda berilishi lozim. Asosiy sonli ma’lumotlar (energiya tashuvchilarning tarkibi, energiyani iste’mol qilishning tuzilishi, energiya tashuvchiga ketadigan xarajatlarning tuzilishi va boshqalar) jadvallar va aylana diagrammalar ko‘rinishida taqdim qilinishi lozim. turli energiya tashuvchilar iste’molining sutkalik va boshqa grafiklari chiziqli yoki ustunli grafiklar ko‘rinishida taqdim qilinishi lozim.

### 7.3. Tashkilotda energiyani tejash salohiyatini baholash

Issiqlik-energetik, issiqlik-texnologik uskunalar, issiqlikni generatsiyalash qurilmalari, isitish, ventilyasiya, issiq suv ta’minoti, bug‘ ta’minoti, kondensatni to‘plash va qaytarish, sovuqlik ta’minoti, elektr ta’minoti, ikkilamchi energiya resurslardan foydalanish tizimlarining samaradorligini baholash quyidagi asosiy tadbirlarga keltiriladi [3]:

1) elektr ta’minoti tizimlarining energiya samaradorligi sanoat korxonalari va uy joy-kommunal xo‘jalik obyektlarining yoritish, elektr texnika va elektronika tizimlari, elektr tarmoqlari, elektr mashinalari va apparatlarining samaradorligini o‘z ichiga oladi;

2) issiqlik almashinishi masalalarida energiya samaradorlik issiqlik o‘tkazuvchanlik, konvektiv, nurlanish va murakkab issiqlik almashinishi qonunlariga, shuningdek issiqlik almashinish apparatlarida issiqlik uzatilishini tezlashtirish, jismlar va gazlar o‘rtasida nurlanish bilan issiqlik almashinishi, qaynash va kondensatsiyada issiqlik almashinishi, sanoat va “Shirkat” texnologik ehtiyojlar uchun issiqlikdan isitish, ventilyasiya, issiq suv ta’minoti, foydalanish nazariyasi masalalariga asoslanadi;

3) issiqlikni generatsiyalash qurilmalarining energiya samaradorligi bug‘ va suv isitish qozoni agregatlari, gelioqurilmalar, geotermal qurilmalar, qozon-utilizatorlar, issiqlik-nasos qurilmalarini hisoblash masalalariga qaraladi. Issiqlikni generatsiyalash qurilmalari, yonish, issiqlik balansi, o‘choq kameralari, konvektiv isitish yuzalari, yoqilg‘i sarfini hisoblash uslubiyatini ishlab chiqish issiqlik generatorining ko‘proq tejamkor va energiyani tejaydigan ishlash variantini tanlash imkonini beradi;

4) ishlab chiqarish va isitish qozonxonalarining energiya samaradorligi yopiq va ochiq issiqlik ta’minoti tizimlari uchun oqilona issiqlik chizmalarini loyihalash va hisoblash, bug‘ va suvni isitish qozon qurilmalarini ishlatishda energiya resurslarni tejash, qozonxonalarda suvni tejash, qozonxonalarni ekspluatatsiya qilishda zamonaviy energiya resurslarni nazorat qilish, rostlash, boshqarish va tejash asboblaridan foydalanishga asoslanadi;

5) issiqlik tarmoqlarining energiya samaradorligi issiqlik ta’minoti tizimlariga beriladigan suvning sifatini oshirish, issiqlik punktlarida zamonaviy issiqlik almashinish apparatlaridan foydalanish, suv sarfi va issiqlikni hisobga oluvchi asboblarni o‘rnatish, zamonaviy issiqlik izolyasiyasi texnologiyalarini qo‘llash, elevator tugunlarini harorat va sarf datchiklariga ega bo‘lgan aralashtirish qurilmalariga almashtirish masalalarini qamrab oladi;

6) issiqlik tashuvchilarning energiya samaradorligi issiqlik energiyasini ishlab chiqarish, uzatish va tejashda energetik optimallashtirish mezonlarini, issiqlik balansini ishlab chiqish, issiqlik uzatilishi jarayonlarini tezlashtirish, yoqilg‘ini yoqishning zamonaviy

usullarini qo‘llash, sovuqlik qurilmalari, issiqlik nasoslari va issiqlik quvurchalari, samarali issiqlik izolyasiyasidan foydalanish, texnik-iqtisodiy ko‘rsatkichlarni hisoblash uslubiyatlarini ishlab chiqish masalalarini o‘z ichiga oladi;

7) binolar va inshootlarning energiya samaradorligi isitish, ventilyasiya va havoni konditsiyalash tizimlarida issiqlikni tejashga asoslanadi. Binolar va inshootlarda energiyani tejash turli qurilmalar: ventilyasiyalanadigan tashqi devorlar, ventilyasiyalanadigan derazalar, uch qavatli yoki issiqlikni qaytaruvchi (infraqizil nurlanish bilan) deraza oynalari, tashqi to‘siqlarni qo‘shimcha issiqlashtirgichlar, isitish asbobining orqasida devorlarni izolyasiyalash, lojalarga oynalar o‘rnatishni o‘z ichiga oladi. Bundan tashqari, binolar va inshootlarda energiyani tejash uchun gelioqurilmalardan havo bilan isitishni, shuningdek issiqlik-nasos qurilmalari va past salohiyatli energiyadan (kondensat, suv, havo) foydalanishni qo‘llash mumkin. Sanoat bino va inshootlarida bunga qo‘shimcha ravishda gazli infraqizil nurlatgichlar, davriy isitish holati, ish maydonchalarini xonaning yuqorigi qismidan keladigan retsirkulyasion havoning issiqligi bilan mahalliy isitish, havoni to‘g‘ridan-to‘g‘ri bug‘latish bilan sovutish, regenerativ havo-havo issiqlik utilizatorlaridan foydalanishni qo‘llash mumkin.

8) aylanuvchan (noan’anaviy va qayta tiklanuvchan) energiya manbalarining energiya samaradorligi quyosh kollektorlari va elektr stansiyalari, issiqlik nasoslari, gelioqurilmalar, fotoelektrik va shamol energiyasi qurilmalarini qo‘llashga tayanadi.

9) ikkilamchi energiya resurslarning (IER) energiya samaradorligi yoqilg‘i, issiqlik va ortiqcha bosimli IER dan foydalanishni talab qiladi.

IER dan foydalanish hisobiga energiyani tejash chiqib ketayotgan o‘choq gazlari va havoning issiqligini utilizatsiyalash, kontaktli issiqlik almashinish apparatlarini o‘rnatish, suvni isitgichlar sifatida sovutish qurilmalaridan foydalanish, bug‘ separatorlarining issiqligi va kondensatni ikkilamchi qaynatish bug‘ining issiqligidan foydalanish, qurituvchi agentning retsirkulyasiyasidan foydalanishni o‘z ichiga oladi;

10) korxonalarda siqilgan havo tizimlarining energiya samaradorligi kompressorning korxona ishlamayotganda siqilgan havo tizimida bosimni ushlab turish uchun zarur bo‘ladigan quvvatining ish davrida kompressorning o‘rtacha quvvatiga nisbati bilan baholanadi. Korxonada iste’molchilarning ro‘yxati, bosim va o‘lchamlarni ko‘rsatish bilan siqilgan havoni taqsimlash tizimining chizmasi, shuningdek ish grafiklari bo‘lishi lozim. Energiya samaradorlik siqilgan havoni iste’mol qilish hajmlari va mumkin bo‘lgan sizish joylari, kompressorlardagi klapanlarning ishlashi, kompressorlarni sovutish tizimlari, havo ta’minotini yuklamaga bog‘liq ravishda rostlash tizimlarining ishlashi, so‘riladigan havoning harorati va siqilgan havoning harorati bilan belgilanadi;

11) korxonaning suv ta’minoti va suvni olib ketish tizimlarining energiya samaradorligi korxonada foydalaniladigan suvning har bir turi bo‘yicha (ichimlik, texnik) baholanadi, bunda quvurlar, nasoslarning o‘lchamlari va tavsiflari (FIK, yuklanish va quvvat koeffitsientlari, rostlash tizimlarining borligi, ish holatlari) ko‘rsatiladi. Suv ta’minoti tizimining energiya samaradorligi suvning sizishlari, bosim yo‘qolishlari va sarfi bo‘yicha baholanadi. Suvni olib ketish tizimlarining energiya

samaradorligi drenajlar, yog‘ingarchilik va fekal oqova liniyalarining soni bilan baholanadi;

12) korxonalardagi sovutish qurilmalarining energiya samaradorligi quyidagilar: kompressorlar, ventilyatorlar va nasoslarning elektr yuritmalari, iste’molchida haroratni rostlash tizimi, sovuq issiqlik tashuvchining parametrlariga rioya qilinishi, quvurlar tarmoqlari va kameralarning issiqlik izolyasiyasining holati, sovutuvchi suvning sarfi va uning kirish va chiqishdagi harorati ni tadqiq qilish yo‘li bilan baholanadi. Korxonalarda kompression va absorbsion sovutish qurilmalari ko‘proq keng tarqalgan. Absorbsion qurilmalar kompression qurilmalarga qaraganda ko‘proq energiya talab bo‘lib hisoblanadi. Energiya auditni o‘tkazishda sovutish qurilmalarining parametrlari, ularning ish holatlari va yuklanishi aniqlanadi, bunda shuni esdan chiqarmaslik kerakki, barcha sovutish qurilmalari mumkin bo‘lgan maksimal yuklanish bilan ishlashi lozim.

13) korxonaning issiqlik ta’minoti tizimlarining energiya samaradorligi yoqilg‘i ta’minoti tizimlarining bosimi, harorati va ish holatlariga bog‘liq ravishda har bir yoqilg‘i turi bo‘yicha alohida aniqlanadi (gaz, mazut). Har bir yoqilg‘i turi bo‘yicha energiya balansi tuziladi. Byudjet tashkilotlari xodimlarining alohida toifalarining energiyani tejash masalalari bo‘yicha texnik bilimlarini oshirish eng yuqori energiya resurslarni tejash ko‘rsatkichlariga erishgan tashkilotlar misolida amalga oshiriladi.

### 7.4. Energetik resurslarni tejash bo‘yicha tashkiliy tadbirlar

Faqatgina binolar va inshootlarda emas, balki barcha tashkilotlar va muassasalarda joriy qilishga tavsiya qilinadigan birinchi galdagi tadbirlar tashkiliy tadbirlar bo‘lib hisoblanadi.

- byudjet tashkilotlarida energiya tashuvchilar sarfini nazorat qilish va energiyani tejash tadbirlarini o‘tkazish uchun javobgar shaxslarni tayinlash. Javobgar shaxslarning malakasini oshirish;
- tashkilotning ish tartibini takomillashtirish va yoritish, ventilyasiya, suv ta’minoti tizimlarining ishlashini optimallashtirish;
- energiyadan foydalanish tizimlari va alohida energiya qurilmalarni ekspluatatsiya qilish va ularga xizmat ko‘rsatish qoidalariga rioya qilish, yoritish, ventilyasiya tizimlari, issiqlik pardalari va hokazolarni yoqish va o‘chirish grafiklarini joriy qilish. Yoritishni yoqishni zaruriy zonalarga markazlashtirmaslik. Tizimlarni yoqish-o‘chirishni nazorat qiladigan mas’ul shaxsni tayinlash;
- yoritkichlarni ekspluatatsiya qilish, ularni tozalash, deraza romlari va oynalari, sanitar uzellarni o‘z vaqtida ta’mirlash bo‘yicha ishlarni tashkil qilish;
- o‘quvchilar va xodimlar bilan energiyani tejash masalalari borasida tushuntirish ishlarini olib borish;
- davriy energetik tekshiruvlarni o‘tkazish, energetik pasportlarni tuzish va tahrirlash;
- energiya iste’molini doimiy monitoring qilish;
- energiya ta’minoti tashkilotlari bilan energiya va resurslar iste’moliga shartnomalarni har chorakda tekshirish va tahrirlash;

- targ‘ibot ishlarini olib borish – energiya resurslarni tejash, chiroqni o‘chirish, derazalar, kirish eshiklarini yopish zarurligi to‘g‘risida eslatmalarni osish;
- xodimlarni yoqilg‘i, elektr va issiqlik energiyasi, suv yo‘qolishini kamaytirganlik uchun rag‘batlantirish tizimini ishlab chiqish va joriy qilish, shu bilan birgalikda energiya resurslardan samarasiz foydalanganlik (iste’mol qilganlik) uchun ma’muriy javobgarlik choralarini joriy qilish;
- davriy ravishda energiya resurslardan foydalanishning samaradorligini tekshirish bo‘yicha reydlar o‘tkazish.

## Energiyani tejash bo‘yicha tadbirlarni ishlab chiqish

Tavsiyalarni ishlab chiqishda quyidagi ishlarni bajarish zarur bo‘ladi [7];

1) taklif qilinayotgan takomillashtirishning texnik mohiyatini, shuningdek pul ekvivalentida issiqlik va elektr energiyasini tejash tamoyillarini asoslash;

2) tavsiyalarni amalga oshirish uchun zarur bo‘ladigan uskunalarning tarkibi, ularning taxminiy narxlari, yetkazib berish, o‘rnatish va ekspluatatsiyaga kiritish narxlarini oldindan aniqlash;

3) amaldagi energiya samaradorlik ko‘rsatkichlarini hisoblash va ularning me’yoriy ko‘rsatkichlarga muvofiq emasligining sabablarini aniqlash;

4) natural qiymatda va pul qiymatida bir yillik va bir necha yil oldinga salohiyat tejashni hisoblash;

5) xarajatlarni kamaytirishning barcha mumkin bo‘lgan shakllarini ko‘rib chiqish, masalan, uskunalarni korxonaning o‘zining kuchlari bilan tayyorlash va montaj qilish;

6) tavsiyalarni joriy qilishdan real iqtisodiy samaradorlikka ta’sir ko‘rsatuvchi mumkin bo‘lgan nojo‘ya ta’sirlarni topish;

7) har bir ko‘rsatkich bo‘yicha YOER dan foydalanish samaradorligini oshirishga yo‘naltirilgan tashkiliy-texnik tadbirlarni ishlab chiqish.

8) energetik samaradorlik, talab qilinadigan xarajatlar va o‘zini oqlash muddatlari bo‘yicha tadbirlarni ro‘yxatga olish;

9) energiyani tejash tadbirlarini amalga oshirish uchun talab qilinadigan xarajatlarni baholash, ularning texnik-iqtisodiy samaradorligi, o‘zini oqlash muddatlarini aniqlash;

10) energiyani tejashning aniq tadbirlarini amalga oshirish uchun zarur bo‘ladigan ishlar ro‘yxatini aniqlash;

11) sanab o‘tilgan barcha punktlarni hisobga olish bilan taklif qilinadigan tavsiyalardan keladigan umumiy samarani baholash;

12) YOER dan foydalanish samaradorligini oshirish, yoqilg‘i va energiya ta’minotiga xarajatlarni kamaytirish bo‘yicha iqtisodiy asoslangan dastur, tavsiyalar va tadbirlarni tanlash;

13) energiyani tejash bo‘yicha tadbirlar;

14) korxonaning yoqilg‘i-energetik balansi;

15) korxonaning energetik pasporti.

***Energiya samarador tadbirlarni tanlash***

Energiya samarador tadbirlarni tanlashda quyidagilarni bajarish zarur bo‘ladi:

- ko‘zda tutilayotgan takomillashtirishning texnik mohiyati va tejashni olish tamoyillarini aniqlash;
- natural qiymat va pul qiymatida salohiyat yillik tejashni hisoblash;
- tavsiyalarni amalga oshirish uchun zarur bo‘ladigan uskunalarning tarkibi, ularning taxminiy narxlari, yetkazib berish, o‘rnatish va ekspluatatsiyaga kiritish xarajatlarini aniqlash;
- sanab o‘tilgan barcha punktlarni hisobga olish bilan taklif qilinadigan tavsiyalardan keladigan umumiy samarani baholash;

Iqtisodiy samaradorlik baholangandan keyin barcha tavsiyalar uchta mezon bo‘yicha tasniflanadi:

- xarajatsiz yoki kam xarajatli – byudjet tashkilotining joriy faoliyati tartibida amalga oshiriladi;
- o‘rtacha xarajatli – qoidaga ko‘ra, byudjet tashkilotining o‘zining mablag‘lari hisobidan amalga oshiriladi;
- yuqori xarajatli – qo‘shimcha investitsiyalarni talab qiladi.

## 7.5. Energiya tejash bo‘yicha texnik tadbirlar

### 7.5.1. Elektr iste’mol qiladigan tizimlarda energiyani tejash tadbirlari

- elektr energiyasini uzatishda uni tejash. Ushbu masala yuklama tokining kattaligiga bog‘liq ravishda simning (kabelning) kesimi va uzunligini to‘g‘ri tanlash bilan hal qilinadi;
- elektr energiyasini tejash usuli sifatida elektr energiyasining sifatini ta’minlash. Kuchlanishning chetlashishlari, kuchlanishning tebranishlari, kuchlanishning nosinusoidalligi, kuchlanishning nosimmetrikligi – elektr energiyasining bu sifat ko‘rsatkichlari elektr

energiyasi yo‘qolishlarining kattaligiga va iste’molchilarning xizmat qilish muddatiga ta’sir ko‘rsatadi;

- quvvat koeffitsientini oshirish (cosφ). cosφ ning qiymatlari elektr tarmoqlari va elektr uskunalarida aktiv quvvat yo‘qolishining kattaligiga ta’sir ko‘rsatadi. Quvvat koeffitsientini cosφ ning tabiiy qiymatini o‘zgartirish yo‘li bilan (bir qator tadbirlar mavjud), yoki reaktiv quvvat kompensatorlarini qo‘llash yo‘li bilan oshirish mumkin;
- elektr qabul qilgichlar va transformator podstansiyalarining yuklanish koeffitsientlarini oshirish va ularning salt ishlashini cheklash. Yuklanish koeffitsienti 50% dan kichik bo‘lganda ularni kichikroq quvvatli elektr qabul qilgichlar bilan almashtirish zarur bo‘ladi. Transformatorlarning yuklanishi 40% dan kam bo‘lganda ularning sonini kamaytirish lozim bo‘ladi.

***Yoritish tizimlarida energiyani tejash tadbirlari***

Yoritishning energiya samaradorligini oshirish bo‘yicha asosiy tadbirlar quyidagilar bo‘lib hisoblanadi.

- o‘rnatilgan yoritilganlik me’yorlarini ta’minlagan holda yorug‘lik manbalarini yangi energiya samarador lampalar bilan almashtirish. Yiliga 4000 soatdan ortiq ishlaydigan cho‘g‘lanma lampalarni lyuminessent va simobsiz natriyli gaz-razryadli lampalar bilan almashtirish (7 Vt quvvatli kichik o‘lchamli lyuminessent lampa yorug‘lik oqimi bo‘yicha 40 Vt quvvatli odatdagi cho‘g‘lanma lampaga, 11 Vt li – 60 Vt li lampaga, 15 Vt li – 75 Vt li lampaga, 20 Vt li – 100 Vt li lampaga mos keladi, bunda 55% gacha elektr energiyasi tejaladi);
- kunduzgi vaqtda tabiiy yorug‘likdan maksimal foydalanish va tabiiy yorug‘lik darajasiga bog‘liq ravishda sun’iy yoritishni avtomatik

boshqarish. Yoritishni yoqishni boshqarishni infraqizil datchiklardan, odamlar yoki harakatning bor-yo‘qligidan boshqarish mumkin;

- Yorug‘likni oqilona taqsimlaydigan zamonaviy yoritish armaturasidan foydalanish;
- elektron ishga tushirish-rostlash apparaturasidan foydalanish;
- xodimlar vaqtincha bo‘ladigan zonalarda navbatchi yoritish tizimlari uchun avtomatik o‘chirgichlarni qo‘llash;
- tabiiy va sun’iy yoritishdan foydalanish koeffitsientini oshirish uchun ishlab chiqarish xonalari va uskunalarning yuzalarini yorqin ranglarga bo‘yash;
- yorug‘likni o‘tkazuvchi konstruksiyalar va yoritish asboblarini toza holda saqlash;
- nominal kuchlanish darajalarining oshib ketishidan himoyalash vositalarini o‘rnatish;
- yangi lyuminessent lampalarni o‘rnatishda yuqori chastotali elektron ballastlarni qo‘llash tavsiya qilinadi, ular 30% gacha elektr energiyasini tejash imkonini beradi;
- yiliga 5000 soatdan ortiq ishlaydigan odatdagi lyuminessent yoritkichlar yorug‘lik oqimini ikki martaga oshirish yoki xuddi o‘sha yorug‘lik oqimini saqlagan holda lyuminessent lampalar sonini ikki martaga kamaytirish imkonini beruvchi nur qaytargichlar bilan jihozlangan bo‘lishi lozim;
- katta xonani har bir zonada alohida o‘chirgichlarga ega bo‘lgan yorug‘lik zonalariga ajratish;
- cho‘g‘lanma lampalarni yangi energiya samarador lampalar bilan almashtirish – yoritish tizimlarida eng ko‘p qo‘llaniladigan energiyani

tejash tadbiri bo‘lib hisoblanadi.

### 7.5.2. Issiqlikni tejash bo‘yicha tadbirlar

*Isitish tizimlarida energiyani tejash tadbirlariga quyidagilar kiradi:*

- derazalar va eshiklarning oraliqlarini zichlashtirish yo‘li bilan havoning sizishidan issiqlik yo‘qolishini kamaytirish, deraza bloklarini o‘rnatish sifatini oshirish (bunda 20% gacha issiqlikni tejash mumkin). Derazalarning romlararo kengligiga PVX plenkadan pardalar o‘rnatish va eski romlarni ikki qavat yoki uch qavat oynali romlar bilan almashtirish yo‘li bilan derazalar orqali sodir bo‘ladigan transmission yo‘qolishlarni kamaytirish (tejash – 30% gacha). Bu tadbirga ketadigan kapital xarajatlar binodagi oynalarning maydoniga bog‘liq bo‘ladi, o‘zini oqlash muddati 0,1 yildan 1 yilgacha bo‘ladi;
- binoning tashqi to‘suvchi konstruksiyalarini (devorlar, pollar, tom yopilmalari yoki qoplamalari) issiqlashtirish 15-30% gacha issiqlik energiyasini tejashni olish imkonini beradi va chordoq xonalari hamda texnik erto‘lalarning issiqlik va havo holatining yaxshilanishiga ko‘maklashadi;
- isitish tizimlarini avtomatlashtirish hisobiga issiqlik iste’molini kamaytirish 8-25% issiqlik energiyasini tejash imkonini beradi. Tadbir binoning issiqlik kirishlariga individual issiqlik punktlari va termostatik harorat rostlagichlarni o‘rnatish va ular bilan barcha isitish radiatorlarini jihozlash, shuningdek fasad bo‘yicha rostlash va issiqlikni dasturlangan berish yordamida amalga oshiriladi. Amaliyotning ko‘rsatishicha, termostatik rostlagichlarni o‘rnatish 50-60% gacha issiqlikni tejash imkonini beradi;
- issiqlik tarmog‘ining balans tegishliligi chegarasida issiqlik

energiyasi sarfini tijoriy hisobga olish uzellarini o‘rnatish yo‘li bilan issiqlik energiyasini asbobli hisobga olishni tashkil qilish. Tejash – yillik iste’moldan 10% gacha, o‘zini oqlash muddati – 0,7 yildan 1,5 yilgacha;

- shaybalar yoki balansirovka ventillarini o‘rnatish hisobiga issiqlik tizimining gidravlik holatini tayyorlash. Yillik tejash yillik issiqlik berishdan 4% gachani tashkil qiladi;
- nurli va havoli isitish tizimlarini qo‘llash (tejash – 5% gachani tashkil qiladi);
- ommaviy axborot vositalaridan foydalanish bilan aholi o‘rtasida xonalarni issiqlashtirish va germetizatsiyalash, issiq suv va elektr energiyasini tejab ishlatish borasida tushuntirish ishlarini olib borish. Isitish tizimlarida issiqlik iste’molini avtomatik rostlash va hisobga olishni qo‘llashdan keladigan maksimal samarani binoning energiya iste’molini kamaytirish bo‘yicha tadbirlarni to‘liq amalga oshirish shartida olish mumkin. SHuni esdan chiqarmaslik kerakki, isitish tizimlarida issiqlikning obyekt bo‘yicha notekis taqsimlanishi va yoki tizimni loyihalashda xatolarga yo‘l qo‘yish bilan bog‘lanadigan yo‘qolishlar (5-15%) yoki issiqlik tashuvchining parametrlarini rostlashning yo‘qligi va isitishning xarakterining joriy ob-havo sharoitlariga mos emasligi bilan bog‘lanadigan yo‘qolishlar (15-20%) ko‘proq tez-tez uchraydi.

### 7.5.3. Issiq suv ta’minoti tizimlarida energiyani tejash tadbirlari

***Issiq suv ta’minoti tizimlarida quyidagi energiyani tejash tadbirlari joriy qilish uchun tavsiya qilingan:***

- issiq suv ta’minoti tizimlarini tayyorlash;

- issiq suv ta’minoti tizimlarini tayyorlash barcha abonentlarning suvni ajratish kranlarining oldida hisobiy haroratlarni ta’minlash va suvning ajratishning boshida sovigan suvni to‘kishda issiqlik va suvning yo‘qolishlarining oldini olish uchun amalga oshiriladi;
- sanitar-texnik kabinalarning kanallari va erto‘lalarda o‘rnatilgan stoyaklarni izolyasiyalash;
- issiq suv narxining 90% i issiqlik energiyasining narxiga to‘g‘ri keladi, suvning o‘zining narxi esa 10% ni tashkil qiladi. Shu bois issiqlik energiyasini energiyasini tejashga birinchi darajali e’tibor qaratilishi lozim;
- yozgi davrda va tungi vaqtda sirkulyasion nasoslarni o‘chirib qo‘yish;
- issiq suv ta’minoti tizimida suvni aylahtirish barcha suvni ajratish nuqtalarida talab qilinadigan haroratni ta’minlash uchun amalga oshiriladi. Bir qator hollarda, ayniqsa ijtimoiy soha obyektlarida – bu yerda tungi vaqtda amalda suv sarfi bo‘lmaydi – sirkulyasion nasoslarni o‘chirib qo‘yish maqsadga muvofiq bo‘ladi;
- quvurlar tarmoqlarining issiqlik izolyasiyasining qalinligini oshirish. Issiq suv ta’minoti tizimlarida issiqlik energiyasining katta yo‘qolishlari issiqlik izolyasiyasining yo‘qligi yoki quvurlar tarmoqlarining etarlicha izolyasiyalanmaganligi natijasida vujudga keladi;
- ekspluatatsiya qilishni takomillashtirish;
- issiq suv ta’minoti tizimini ekspluatatsiya qilishni takomillashtirish bo‘yicha tadbirlarni amalga oshirish issiqlik energiyasining yo‘qolishlarini kamaytirish va quvurlar tarmog‘ining xizmat qilish

